Василий Шукшин

---

# Урак өсте

Русчадан **Рим Ширияздanов** тәрҗемәсе

КАЗАН
ТАТАРСТАН КИТАП НӘШРИЯТЫ
1987

# УРАК ӨСТЕ

1942 ел булса кирәк. (Димәк, миңа унөч яшь.) Җәй, кызу эш өсте. Түзеп булмаслык эссе. Аннан беркая да качып котылырлык түгел. Арка-җилкәләрдә күлмәк шундый кызган, гәүдәне бер якка борсаң, пешереп-пешереп ала.

Без Сашка Кречетов белән бергә урабыз. Сашка яшькә олырак, аңа унбиш-уналты яшь, ул «машина»да утыра (бездә аны ургыч дип йөртәләр). Мин «ал» булып йөрим. «Ал» ул менә нәрсә: ургычка өч ат — икесен тәртәнең ике ягына төпкә, ә берсен озын мичәү каешлары белән алга җигәләр; менә шул атның иярενә гадәттә минем яшьләрдәге үсмер малайны утырталар, ул төпкә җигелгән атларны һәм, димәк ки, машинаны да кишәрлекнең нәкъ кырыеннан турылап алып барырга тиеш.

Колак тондыргыч авазлар чыгарып, барлык тимерләрен шылтыратып, машина эшли, агарып ялтырап торган агач канатлары туктаусыз әйләнә (ургычка ерактан карасаң, кемдер биек арыш эчендә адашкан да кулларын болгап үзенә чакыра кебек тоела); артта кишәрлекнең буеннан-буена алтынсу-соры тузан асылынып кала. Ат өстендә барганда, элек үткәннән калган тузан полосасы җиргә сеңеп өлгергән булса да, ул әздән, туктаусыз агым булып, җитлеккән игеннең коры, кайнар исе, салам, җылы үлән исе, тузан исе борынга бәрә; ә артта тузанның яңа полосасы күтәрелеп, хәрәкәтсез асылынып кала.

Кыздыруы бер хәл, шуның өстенә тагын әлсерәтеп, үлә язып йокы килә: без торганда әле яктыра гына башлаган иде, ә хәзер төш җитә инде. Мин ияр өстендә эрепэреп китәм, ә алда йөрергә өйрәтелмәгән алаша, ботларындагы кигәвеннәрне арыш сабаклары белән сыдыртып төшермәкче булып, игенгә таба борыла. Сашка:

— Ванька, сыптырам бит хәзер үзеңә! — дип акырып җибәрә.

Чыбыркысы озын аның, әләктерер дә. Авыз эчемнән генә сүгенеп, атны турылыйм... Әмма йокы килүгә ту-

зәрлек түгел, ул тәкатьсез итә, башым тагын ат ялына иелә, йокы белән көрәшергә көч калмый.

— Ванька! — дип сүгенә-сүгенә кычкыра Сашка.— Мин дә утыргычтан егылып төшәргә җитеп йөрим! Үземнең дә миемә кан саварга тора! Түз бераз!

— Әйдә, биш кенә минут булса да йоклап алабыз?! — дим мин.

— Тагын өч әйләнәбез дә — тугарабыз.

Озын-озын өч әйләнеш!.. Ә машина чарылдый да чарылдый, ат бер көйгә атлый бирә, тезгенне кулдан йолкып, пошкырып җибәрә, ә баш түбәсенә майлы белен каплап куйган кебек, аннан кайнар май тамчылары күлмәк эченә, чалбарга тәгәри... Чалбар төбе юпь-юеш, бүтән төшләр һәммәсе янып китәрдәй булып кызган.

— Сань, дим?! Ургыч астына егылып төшәм бит, менә күрерсең!

Сашка да өтелгән, әлсерәгән; ул бераз карышып, бирешмәгән булып кыланды, җырлап та маташты, ахырдан дилбегәне үзенә тартып, атларны туктатты.

— Тр-р!.. Биш кенә минут, Ванька! Югыйсә, кабачакбыз!

Ходаем, шуннан артыгы кирәкми дә! Монысы да бик күп әле. Ат өстеннән тәгәрәп кенә төшәм дә, дүрт аяклап арыш арасына эчкәрәк керәм: монысы — атлар үзләре кузгалып китсәләр, машина астында калмас өчен — шул турыда да уйлап алырга өлгерәм. Шуннан соң кайнар ис бәреп торган туфрак биткә килеп терәлде, колакта яңгырап торган ургыч тавышы басыла төште, баш өстендә коеп куйгандай тыгыз бакыр башаклар шыбырдашып алды да... авазлар дөньясы йомылды, мин тирбәлеп торган йомшак тынлыкка чумдым. Тагын берникадәр вакыт бөтен тән иярдәге кебек тирбәлә, кан рәхәт гүли, аннары инде мин тәнемнең барлыгын да тоймыйча әллә кая агып китәм, ниндидер бер ләззәткә чумам. Шунысы сәер, мин үземнең рәхәтләнеп йоклавымны аңлап, тоеп ятам. Җир үзенең күкрәгендә мине бик зур тизлек белән очыртып алып бара сыман, ә мин йоклыйм — монысын мин белеп торам. Гомеремдә башка беркайчан да минем алай ук бөтен барлыгым белән җиргә сеңеп, чикчамасыз эреп китеп йоклаганым булмады.

Белмим, күпме йоклаганбыздыр, тик мин, нәрсәдер тоеп, кисәк уянып киттем; ничектер берьюлы этәреп җибәргәндәй, тынлык тирәнлегеннән өскә калыктым... Кемдер кычкыра иде... Сикереп тордым. Безне шулай да каптырганнар булып чыкты: колхоз председателе Иван

Алексеевич камыл буйлатып Сашканы куып йөри, ләкин бер аягы агач булу сәбәпле, әлбәттә, куып җитә алмый, тик сүгенә-сүгенә ерактан чыбыркы белән генә яный. Мине күрүгә, председатель минем арттан да ташланмакчы булды, әмма мин басып торган җиремнән үк бар көчкә элдертеп киткәч, шунда ук туктап калды.

— Контрлар! Җавап бирдерермен мин сезгә!.. Хәзер үк ургычка утырыгыз!

— Ургыч яныннан кит, утырырбыз,— ди Сашка. Аңа председатель чыбыркысы бер мәртәбә эләккән булса кирәк — аркасын ышкыбрак басып тора.

— Хәзер үк утырган булыгыз! Сез нәрсә, мине статьяга китереп терәмәкче буласызмы?!

— Ургыч яныннан кит...

Председатель, сүгенә-сүгенә, читтәрәк торган җиңел тарантасына таба атлады.

Ургыч янәдән чытыр-чытыр килергә, шыгырдарга тотынды, тагын кояш кыздыра башлады, ләкин хәзер инде җанга җиңелрәк, хәтта күңеллерәк тә иде: аз булса да эләктереп калдык.

Председатель бераз безгә карап басып торды да китеп барды.

Сәер кеше иде ул безнең председатель Иван Алексеич.

Аның аягын молотилка харап иткән; күптән булган хәл инде: көлтәне барабанга җәһәтрәк кертмәкче булып маташканда, көлтә белән бергә аягын да эләктереп алган. Тарттыргыч каешны шкивтан ычкындырып өлгергәнче, барабан тешләре аягын теткәләп бетергән, шуннан соң аны тездән югарырак кисkәннәр. Без бик яман сүгенә, ә кайчакны, өлгергән чагында, чыбыркы белән сыдыртып алуына да карамастан, үзебезнең председательдән бөртек тә өрекми идек. Ул чакларда без үзебезнең шактый ук туңбаш малай-шалай икәнлегебезне аңламый идек әле; мужикларча (шул исәптән председатель белән дә) күпме кирәк әрләшә торган идек. Ансат түгел иде шул безнең белән. Минем хәзер аңлавымча, ул киң күңелле, бик түземле һәм миһербанлы кеше булган. Кырда безнең белән яши, дирбия-аркан ишеләрне үзе тәртипкә китерә, шул чак озын итеп сүгенеп тә җибәрә иде... Кайчагында тузган, кырык ялгаулы шлеяны җиргә ташлый да таза аягы белән таптарга тотына, ачуыннан күз яшьләренә буыла иде.

Ул көнне председатель безне туйганчы көлдерде.

Без кичен соң гына бригада өенә җыелдык, кем кая утырып, умач шулпасы чөмерергә тотындык. Аннары җыелыш булырга тиеш: без эшләгән эшәкелекләр турында председательдә фактлар күп җыелган иде; Сашка белән миннән башка тагын кемдер кишәрлектә йоклаган, кемдер кичә кичен өйгә рөхсәтсез мунча керергә кайткан, кемдер, кишәрлеген урып бетергәннән соң, чыбык белән бүдәнә куып вакытны әрәм үткәргән...

Без кичке ашны ашаган арада председатель, ябык түбә астындагы озын өстәлгә кызыл сукно җәеп, шунда берүзе кырыс кыяфәт белән безгә текәлеп утыра иде. Тиздән «кыздыра» башлаячак.

Без савыт-сабаларыбызны чайкадык та, тәмәке көйрәтеп, тыңларга җыендык.

— Бүген дүрт әрәмтамак,— дип башлады председатель,— кишәрлектә йоклап ятканнар. Болар Санька Кречетов, Илюха Чумазый, Ванька Попов һәм әтисез Васька. Башыгыз белән уйлыйсызмы сез?! Ә теге күсәге... Колька, мин сине әйтәм — имеш, аның мунча керәсе килгән!

(Колька, Моисей оныгы, кичәгенәк минем күлмәктән бет тотып алды да, әйдә, кичен йөгереп кенә кайтып мунча керәбез, ә яктыра башлауга килеп җитәбез дип кыстый башлады. Мин риза булмадым.)

— Чабынасы килгән, имеш, айгырның! Күсәк баш, миең черегән нәрсә... Төне буе тегендә-монда чабып йөре дә, көндез кишәрлектә йокы симертеп ят!

— Мин йокламадым ич.

— Йоклатырмын мин сезне! Бик әйбәт йокларсыз, иблис токымнары! Әле мин сездән төнлә белән эскерт салдырырмын!

Еракта, урман артында, кызыл төскә манчылган түгәрәк кояш зәңгәр томан эченә күмелеп бара; җир йөзенә рәхәт бер уйчанлык иңгән, һәр тараф тынып калган. Председатель өстәле астында, калач төсле йомарланып, безнең чамасыз юаш, иясез этебез Борзя тын гына йоклап ята.

Күпме тырышса да, председатель чынлап торып ачуланып китә алмый, сүлпәнрәк чыга — бер дә кызык түгел. Безнең борыннар да җиргә иелә башлады.

— Аннары килеп, каян чыккан мода соң ул — бүдәнә артыннан куып йөрү?! Тиккә җан кыючылар... Башта шуны уйларга кирәк: алар һәртөрле зарарлы кортларны юк итәләр... Өстәвенә бушка вакыт уздыру бит бу, шайтан таяклары! Аны куып җитеп, чыбык белән сукканчы күпме вакыт әрәм уза!

Шуннан килеп: япун Ленька, эттән туган нәрсә, төпкә бәреп, пычкыны сындырган. Күзең кайда иде соң синең?! Менә унбиш эш көнеңне киссәм, карабрак йөрерсең! Хәзер үк алачыкка китәсең — иртәгә иртүк, Макар карт йокысыннан тору белән, пычкыны ялгыйсыз.

Ленька сөенеп утыра инде: өенә кайтып киләчәк бит. Җай килеп тора да соң бу сөрхәнтәйгә! Әллә төп өстенә юри барып менде микән? Тик, хәйләкәр җан, шатланганын әз генә дә күрсәтми, гаепле булган булып башын иеп утыра.

— Шуннан соң, әгәр дә мәгәр тагын берәрегезне күрсәм...

Нәкъ шушы урында көтелмәгән хәл булды: иңкүлектән, җиңел тарантасына утырып, вәкил менеп килгәне күренде: аның айгырын без бик яхшы таный идек. Безгә килүе инде.

Председательнең шул чак сикереп торуы булды (ул әлеге вәкилдән бик нык курка иде), өстәлгә китереп сугасуга кычкырып җибәрүе булды:

— Күреп торам: күптән инде сезнең арагызда контр... контр...

Шул мәлдә председатель агач аягы белән Борзяның койрыгына баскан икән; Борзя әллә нинди исәр тавыш белән чинап җибәрмәсенме! Ә председатель, аның чинавын басарга теләп, тагын да катырак кычкыра:

— Күптәннән инде сезнең арада контрреволюцион элементларны күреп киләм! — ди.

Эт, авыртуга түзә алмыйча, улый, өстәл астында зыр-зыр әйләнә; председатель нишләптер аягын кузгатмый да кузгатмый — әллә артык дулкынланганга, әллә... алла белсен инде. Юаш Борзя агач аякны чәйни башлады; без тәгәри-тәгәри көләбез — бигрәкләр дә әкәмәт бит! (Соңыннан, бу хәлне искә төшергәндә, япун Ленька ул чакта боелыгы ычкынып китүен әйтте — көлүенә чыдый алмыйча, ыштан төбен юешләгән икән.)

Вәкил килеп туктады. Үзе безгә карый, үзе берни аңлый алмый. Председатель җәһәт кенә аның каршысына титаклады. Борзя шунда, шашып чиный-чиный, өстәл астыннан атылып чыкты да, кая барып бәрелергә белмичә, райком айгырының аяк астына ташланды. Сөлек гәүдәле айгыр, сискәнеп китеп, пошкырып җибәрде дә арт аякларына басты, камытыннан чыгамы дип торабыз. Вәкил тиз генә тарантасыннан сикереп төште; председатель титаклап Борзя артыннан чапмакчы булган иде

дә, тиз генә кире борылып, айгырны тынычландырырга тотынды.

Без инде тәгәрәшеп ятабыз. Вәкилдән куркабыз куркуын, тик берни дә эшли алмыйбыз — үлә язып көләбез дә көләбез.

— Бу ни эш бу?! — дип кырыс кына сорап куйды вәкил.

— Ни... җыелыш иде бездә — йомгак ясый идек,— дип аңлатты Иван Алексеич.— Эт белән бераз кәмитрәк килеп чыкты...— Аннары безгә кычкырып җибәрде.— Иртәгә үк бу борчалы мәлгуньнең эзе дә булмасын!..

— Җыелыш түгел, кәмит икәнен күрәм. Шатланырга иртәрәктер, бәлки?! — дип сорады вәкил.— Бәлки, еларга түгел, еларга кирәктер?!

Без берәм-берәм тынып калдык. Менә хәзер чынлап «кыздыру» башлана, ахры. Ләкин вәкил, ни өчендер, җыелышны дәвам иттермәде. Көтмәгәндә ягымлы тавыш белән әйтте:

— Ярар, эшләдегез, күңел ачтыгыз — йокларга ятарга вакыт.

Без өй эчендә сәкедә йоклый идек. Ул кичне озак кына йокыга китә алмадык, Борзяны, Иван Алексеичны телгә ала-ала, мендәргә капланып көлешеп яттык. Иван Алексеич учак янында вәкил белән сөйләшеп утырды... Бер-ике тапкыр безнең янга да кереп чыкты.

— Йоклыйсызмы сез, юкмы? Иртәгә тагын йокыгыздан айный алмыйсыз,— дип ачулы пышылдады ул.— Кешедән оялыр идегез әзрәк.

Бераздан вәкил үз юлына китеп барды.

Без бер-бер артлы йокыга чумабыз...

Бер заман, бар кешедән соңрак, төнге йомышка чыксам, күктә ай балкып тора, каядыр якында гына төн кошы кычкыра иде.

Председатель учак янында утыра, үзе акрын гына алюмин савыттан умач ашы чөмерә. Агач аягын салып, читкәрәк куйган... Бәләкәй генә күлтәсе үлән өстендә әллә ничек гайре табигый рәвештә агарып тора... Иван Алексеич, әледән-әле иелә дә, шул күлтәсенә сулышын өрә — көне буена кырылып-сызлап беткәндер инде, хәзер менә янган-пешкән аягына хәл кертә.

Ә әйләнә-тирәдә шундый иркенлек, шундый күңелгә якын рәхәтлек. Югарыдагы күк япмасына, бик биеккә кемдер алтын кадаклар кагып чыккан, шул япма аша әллә кайлардан саф зәңгәрсу яктылык, туктаусыз агылып, сирпелеп тора.

Һәм шул куе эңгер-меңгердә ниндидер бер кошның тавышы ишетелеп-ишетелеп китә, шулай өзгәләнеп кемне эзли, кемне чакыра икән ул?..

# АВЫЛ КЕШЕЛӘРЕ

«Ә ни булган ди, әни? Бер яшьлектә, бер картлыкта, дигәндәй,— утыр да кил әле. Мәскәүне күрерсең, бер сүз белән әйткәндә, азрак ял итәрсең. Юлга акча салырмын. Тик син самолетка утырып оч — алай арзангарак та төшә әле. Шунда ук телеграмма сук, кайчан каршыласын белеп торырмын. Бер дә курыкма».

Маланья әбекәй, моны укыгач, юка иреннәрен бөрештереп, уйга калды.

— Павел, инә, үзләренә чакыра,— диде ул, күзлеге өстеннән Шуркага карап. Шурка Маланья әбинең оныгы ул, кызының улы була инде. Кызының шәхси тормышы рәтсез булганга (өченче ир белән торуы), әбекәй, ул баш-күз алганчы дип, Шурканы үзе карый иде. Оныгын ул ярата, әмма кулда нык тота.

Шурка өстәл артында дәресләрен әзерләп утыра. Әбекәенең сүзләренә ул җилкәсен генә җыерып куйды,— чакыралар икән, бар, янәсе.

— Синең каникулың кайчан әле? — дип кырыс тавыш белән сорады әбекәе.

Шурка колагын торгызды:

— Кайсысы? Кышкысымы?

— Кайсысы булсын, җәйгесе булмас ич инде?

— Беренче январьдан. Ә нигә?

Әбекәе янә иреннәрен бөрештереп уйлана калды.

Ә Шурканың сөенечтән, дулкынланудан йөрәге кысылып куйды.

— Нигә? — дип кабатлады ул.

— Берни дә юк. Укуыңны бел.— Әбекәе хатны алъяпкыч кесәсенә тыкты да, киенеп, тышка чыгып китте.

Шурка, аның кая баруын беләсе килеп, тәрәзәгә йөгереп килде.

Капка янында ук Маланья әбекәй күршесен очратты да кычкырып сөйли башлады:

— Павел мине Мәскәүгә чакыра инә, кунак булырга. Ни кылырга да белмим, тәмам аптыраш. «Килә күр, әнкәй, бигрәкләр дә сагындым», дигән.

Күршесенең ни дип җавап бирүен Шурка ишетми, ә әбекәе кычкырып сөйли бирә:

— Анысы шулай, барырга да булыр иде. Оныкларымны да һаман күрә алганым юк, рәсемнәренә карап кына беләм. Тик бик тә куркыныч шул...

Алар янына тагын ике хатын килеп туктады, аннары янә берсе, аннары тагын... Тиз арада Маланья әбекәй тирәсенә халык җыелып өлгерде, һәм ул килгән кешеләрнең һәрберсенә үз хәлен яңабаштан сөйли торды.

— Павел әнә үз янына Мәскәүгә чакыра. Нишләргә дә белмим...

Барысының да әбекәйгә «бар», «бар» дип киңәш бирүләре еespeciallyрактан ук аңлашылып тора иде.

Шурка, кулларын кесәсенә тыгып, өй буенча йөренде. Аның йөз-кыяфәте хыялыйларча һәм, әбекәенеке кебек үк, уйчан иде. Ул болай да әбекәенә бик охшаган — шундый ук сөякчел, киң яңаклы, ә кечкенә төймә кебек күзләрендә зирәклек чагыла. Әмма характерлары белән бер-берсеннән бик ерак алар. Әбекәе кырыс холыклы, ару белмәс, кешегә кычкырырга да күп сорамый торган һәм кызыксынучан бер кеше. Шурка да кызыксынучан, әмма бик оялчан, тыйнак һәм үпкәчел.

Кичен Мәскәүгә телеграмма яздылар. Шурка яза, әбекәе әйтеп тора:

— Кадерле улым Паша, синең алай бик күрәсең килгәч, мин, әлбәттә, килә алам, гәрчә картлык көнемдә миңа...

— Сәлам әйт! — диде Шурка.— Телеграмманы кем шулай яза?

— Ә синеңчә ничек кирәк?

— Киләбез. Нокта. Яисә болай: Яңа елдан соң киләбез. Нокта. Әниең, дип имзаңны куясың. Бетте.

Әбекәйнең хәтта хәтере калды.

— Алтынчы класста лабаса син, Шурка, ә үзең берни аңламыйсың. Бераз гына акыл җыярга да вакыт инде!

Шурка да үпкәләде.

— Рәхим ит,— диде ул.— Беләсеңме, алай күпмегә төшәчәк ул? Иске акча белән бер егерме сумга.

Әбекәй, иреннәрен бөрештереп, уйланып торды.

— Ярый, болай дип яз: улым, мин биредә кайберәүләр белән киңәш-табыш итешеп...

Шурка каләмен читкә куйды.

— Алай булмый. Синең монда кем беләндер киңәш итешүең кемгә хаҗәт? Безне почтада көлкегә калдырачаклар.

— Сиңа ни әйтәләр, шуны яз! — дип боерды әбекәе.— Мин улым өчен егерме сум акча кызганыйммы?

Шурка каләмен кулына алды һәм, ни әйтәсең инде бу кешегә, дигән бер кыяфәт белән борынын җыерып, кәгазь өстенә иелде.

— Кадерле улым Паша, мин күршеләр белән киңәш итешкән идем, һәммәсе дә барырга куша. Әлбәттә, карт көнемдә миңа куркыныч инде бу куркынычын...

— Почтада барыбер үзгәртеп язачаклар,— дип үз сүзен кыстырды Шурка.

— Язып кына карасыннар!

— Син белми дә калырсың әле.

— Язуыңны бел: миңа куркыныч куркынычын да, тик... булса булыр инде. Яңа елдан соң килербез. Нокта. Шурка белән бергә. Ул хәзер зур үсте инде. Болай ярыйсы гына үзе, тыңлаулы бала...

Шурка үзенең зур һәм тыңлаулы малай булуы хакындагы сүзләрне төшереп калдырды.

— Миңа аның белән ул чаклы ук куркыныч та булмас. Сау булып тор әлегә, улым. Мин үзем дә сезне хәттин ашып...

Шурка соңгы сүзне «бик хәтәр» дип алыштырды.

— ...сагындым. Балаларыңны күрәсем бик килә. Нокта. Әниең.

— Санап карыйк инде,— диде Шурка, зәһәр елмаеп, һәм каләме белән сүзләргә төртә-төртә пышылдап санарга кереште: — Берәү, икәү, өчәү, дүртәү...

Әбекәе аның артында сабыр гына көтеп торды.

— Илле сигез, илле тугыз, алтмыш! Булдымы? Алтмышны утызга тапкырлыйбыз — мең дә сигез йөз буламы? Шулай. Йөзгә бүлгәч, унсигез килеп чыга... Егерме сумнан артыкка төшә! — дип сөрән салып әйтте Шурка.

Әбекәе телеграмманы алып кесәсенә салды.

— Үзем барам почтага. Син, белдеклеләнеп, әллә ниләр санарсың.

— Ихтыярың. Барыбер шул ук булачак. Берничә тиенгә ялгыш булса булыр.

...Сәгать унберләрдә аларга күршеләре, мәктәпнең хуҗалык мөдире Егор Лизунов килеп керде. Әбекәй аңа, эштән кайткач үзе кереп чыксын әле, дип әйттергән иде. Егор үз гомерендә күп йөргән, самолетларда да очкан кеше.

Егор кыска туның, бүреген салды да, кытыршы куллары белән чалара башлаган тирле чәчләрен сыйпаштырып, өстәл янына утырды. Бүлмәгә аңардан печән һәм каеш дирбия исе таралды.

— Очып бармак буласың, димәк ки?

Әбекәй, идән астына төшеп, чирек белән сыра алып менде.

— Очабыз, Егор. Ничек-ничек итәсе, шуны иплән аңлатып бир әле.

— Нәрсәсен сөйлисең инде аның? — Егор, сабырсызлык эсәре күрсәтмичә, әле хәтта ниндидер бер искитмәгән кыяфәт белән әбекәйнең сыра салуын күзәтте.— Шәһәргә килеп җиткәч, анда Бийск — Томск поездына утырасыз да, шуның белән Новосибирскига хәтле барасыз. Ә анда шәһәрнең һава юлы кассасы кайда дип сорыйсыз. Туп-туры аэропортның үзенә барырга да мөмкин...

— Тукта, сабыр ит! Тегеләй мөмкин дә, болай мөмкин, имеш. Мөмкинне түгел, ә ничек кирәк — шуны әйт син. Кабаланмыйчарак сөйлә. Юкса, барысын бер күчкә аудардың да куйдың.— Әбекәй Егор алдына стакан белән сыра куйды, үзе аңа кырыс кына карап алды.

Егор бармакларын стакан буйлап шудырта-шудырта сөйләде:

— Шул: Новосибирскига килеп җиткәч тә аэропортка ничек барырга дип сорагыз. Хәтерләп кал, Шурка.

— Шурка, язып ал,— дип боерды әбекәе.

Шурка, дәфтәрдән ак кәгазь бите ертып алып, яза башлады.

— Толмачевога килеп җиткәч, янә дә Мәскәүгә кай төштә билет сатылуын белешегез. Билет алып, ТУ-104 кә утырасыз да биш сәгатьтән Мәскәүдә, Ватаныбызның башкаласында буласыз.

Әбекәй, башы белән бәләкәй генә сөякчел йодрыгына таянган да, борчулы кыяфәт белән Егорны тыңлый. Тегесе күбрәк сөйләгән һәм юл аның үзенә ансат тоелган саен, әбекәйнең йөзе хафалырак төс ала бара.

— Хәер, Свердловскида җиргә төшәргә туры киләчәк...

— Ни өчен?

— Кирәккә күрә. Бездән сорамыйлар анда. Төшереп утырталар да вәссәлам.— Егор, хәзер эчсәң дә ярый инде, дип уйлады.— Йә?.. Юлыгыз уң булсын!

— Тот әле. Ә Свердловскида төшерергә үзең сорыйсымы, әллә һәммә кешене үзләре төшерәме?

Егор эчте, тәмләп тамак кырды, мыегын сыпырып куйды:

— Һәммәсен дә... Сыраң әйбәт синең, Маланья Васильевна. Ничек әзерлисең син аны? Минем бикәне дә өйрәтсәң икән...

Әбекәй аңа тагын бер стакан салды:

— Саранланмасагыз, сырагыз әйбәт булыр.

Егор аңламады:

— Ничек инде ул?

— Ширбәтне күбрәк салыгыз. Югыйсә, сезгә арзанрак та, зәһәррәк тә булсын. Колмак эчеткесенә ширбәтне күбрәк салырга кирәк, менә булыр сыра. Ә тәмәке белән төнәтү оят эш ул.

— Алай,— диде Егор, уйчанланып. Стаканын күтәрде, әбекәйгә, Шуркага карады да эчеп куйды.— Ал-а-ай,— дип кабатлады ул.— Анысы аның шулай инде. Тик Новосибирскига барып төшкәч, карагыз, ялгыша күрмәгез.

— Ничек алай?

— Шулай инде... Булырга мөмкин төрлесе.— Егор янчыгын чыгарды да тәмәке төреп кабызды, мыек астыннан зур ак төтен болыты ургылып чыкты.— Иң мөһиме менә шул: Толмачевога төшкәч, кассаларны буташтыра күрмәгез. Юкса, Владивостокка очып китәргә дә мөмкин.

Әбекәй, шомлана калып, Егор алдына өченче стаканны куйды.

Егор аны шунда ук эчте дә, тамак кырып, башына килгән уйны аңлата башлады:

— Шулай да була: кеше көнчыгыш як кассасына килә дә, «Миңа билет бирегез», ди. Ә ул билет кая — анысын кассир сорамый да. Һәм теге кешебез бөтенләй башка якка очып китә. Шуңа күрә, карап йөри күрегез.

Әбекәй Егорга дүртенче стаканны салып бирде. Егор тәмам йомшарды. Рәхәтләнеп сөйли бирде:

— Самолетта очканда нервыларың нык булуы кирәк. Менә ул күтәрелә башлавы була — сиңа шунда ук бер кәнфит тоттыралар...

— Кәнфит дисеңме?

— Шул-шул. Оныт бар нәрсәне, игътибар бирмә, янәсе... Ә чынлыкта бу иң хәтәр минут. Яисә сиңа, мәсәлән, «Каешыңны эләктер», диләр. «Ник эләктерергә?» — «Шулай тиеш».— Һе... тиеш, имеш. Әйт турысын: мәтәлүебез дә мөмкин, диген, шул гына. Юкса, тиеш, дигән булалар.

— Йа хода, йа хода! — диде әбекәй.— Алай булгач, ник аңа утырырга инде, ә?..

— Бүредән курыккан — урманга бармаган, ди,—

Егор сыра чирегенә күз төшерде.— Реактив очкычлар, сүз дә юк, ышанычлырак инде алар. Пропеллерлы булса, анысы теләсә кайсы минутта ватылырга мөмкин,— димәк, беттең, дигән сүз... Тагын шунысы: аның моторына бик еш ут каба. Бер тапкыр шулай минем Владивостоктан кайтып килүем...— Егор урындыкка җайлабрак утырды, тәмәкенең яңасын кабызды, тагын чиреккә карап алды; әбекәй исә кузгалмады да.— Очып барабыз шулай, бер заман тәрәзәсеннән караган идем — яна бит, мин сиңа әйтим...

— Ходаем, үзең сакла!..— дип сөйләнде әбекәй.

Шурка да авызын ачып тыңлый иде.

— Шул. Мин кычкырып җибәргәнмен. Очучы йөгереп килеп җитмәсенме... Кыскасы, теге-бу юк, тотып сукте бу мине. Син ник тавыш күтәреп, кешеләрне куркытасың, ди. Яна бирсен анда, ә син борчылма, утыруыңны бел... Авиациядә анда тәртибе шундый.

Шуркага болар дөреслеккә туры килми кебек тоелды. Ялкынны күрү белән, очучы аны тизлек ярдәмендә сүндерер яисә самолетны җиргә утыртыр дип көткән иде Шурка. Ә ул Егорны орышу белән чикләнгән. Бик сәер бит бу.

— Мин бернәрсәне аңлый алмыйм,— дип дәвам иттерде Егор, Шуркага карап,— ни өчен пассажирларга парашют бирмиләр икән?

Шурка иңбашын сикертте. Пассажирларга парашют бирелмәвен ул белми иде әле. Әгәр шулай булса, сәер, әлбәттә.

Егор тәмәке төпчеген гөл чүлмәгенә басып сүндерде дә, күтәрелә биреп, чиректән үзе сыра салды.

— Әй, сырасы да сырасы, Маланья, дим!

— Бик алай мавыкма — исерерсең.

— Ничек дип әйтим...— Егор башын чайкады да эчеп куйды.— Кһмм! Әмма дә, реактив очкычлар, дим, алары да бит аның үзенә бер куркыныч. Ул, әгәр кайсы да булса бер җире ватылса, балта төсле килеп төшә. Анда инде «ә» дигәнче... Сөякләреңне дә җыеп алалмаячаклар. Кешедән бары өч йөз грамм нәрсә кала икән. Киемнәре белән бергә исәпләп.

Егор, кашларын җыерып, чиреккә төбәлде. Әбекәй, шешәне алып, алгы бүлмәгә чыгып китте. Егор бераз утырып торды да аягына басты. Гәүдәсе бер якка чайкалып куйды.

— Ә гомумән әйткәндә, курыкмагыз! — дип тавышын күтәреп әйтеп куйды ул.— Оча бирегез, тик каби-

надан ераграк — койрык ягына утырыгыз. Ярар, киттем мин...

Ул авыр атлап ишеккә юнәлде, кыска тунын, бүреген алып киде.

— Павел Сергеевичка миннән сәлам әйтегез. Әй, сыра да инде, Маланья, үзеңдә! Ничек дип әйтим...

Егорның шулай тиз исереп, әйбәтләп сөйләшә дә алмый калулары өчен әбекәйнең ачуы килде:

— Син дә тиз йомшый башладың, Егор.

— Арыганга күрә.— Егор тун якасыннан салам бөртеген алып ыргытты.— Печәнне җәен ташып куйыйк, дип бездәге акыллы башларга күпме әйттем,— юк! Ә хәзер, теге бураннан соң, юлларны каплап бетерде. Бүген көне буе җәфаландык, көч-хәл белән якындагы кибәннәргә барып җиттек. Өстәвенә сыраң да, энә, нинди...— Егор башын чайкап алды, көлеп җибәрде.— Йә, киттем. Бер дә шөбһәләнмәгез, оча бирегез. Кабинадан ераграк утырырга тырышыгыз. Хуш иттек...

— Сау булыгыз,— диде Шурка.

Егор чыгып китте, аның биек баскычтан сак кына атлап төшүе, ишегалдын үтеп, кече капканы шыгырдатып ачуы ишетелеп торды. Урамга чыгуга, ул басынкы тавыш белән җыр башлады:

Җәйрәп яткан диңгез өстендә...

Һәм кинәт кенә туктап калды.

Әбекәй уйчан, көенечле кыяфәт белән тәрәзәгә карый. Шурка Егор артыннан язып барган язуларын укый.

— Бик хәтәр бит, Шурка,— диде әбекәе.

— Кешеләр оча бит әле...

— Поездга утырып бару хәерлерәк булмасмы?

— Поезд белән минем бөтен каникулым юлда үтеп китәчәк, дигән сүз.

— Ходаем ла, ходаем! — дип көрсенде әбекәе.— Әйдә, Павелга хат язабыз. Ә телеграмманы юк итәбез.

Шурка дәфтәреннән бер бит кәгазь ертып алды:

— Очмыйбыз буламыни инде?

— Ничек очмак кирәк — бигрәк тә хәтәр бит, атакаем! Җыеп алырлар соңыннан өч йөз грамм...

Шурка уйга калды.

— Яз: кадерле улым Паша, мин биредә белдекле кешеләр белән киңәш итештем...

Шурка кәгазь өстенә иелде:

— Ул самолет дигәннәреңдә ничек очуларын алар безгә сөйләде... һәм без Шурка белән болай уйлаштык: җәй

көне поезд белән барабыз. Билгеле, хәзер үк барырга да булыр иде дә, Шурканың каникулы бик тә кыска кала шул...

Шурка бер-ике мизгелгә генә туктап торды да хатны үзе дәвам иттерде:

«Ә хәзер, Паша абзый, мин үз исемемнән язам. Әбекәйне, әгәр хәтерегездә булса, мәктәпнең теге хуҗалык мөдире Егор дәдәй Лизунов куркуга салды. Мәсәлән, ул шундый бер мисал китерде: самолет тәрәзәсеннән карасам, моторга ут капкан, ди. Әгәр дә алай була калса, очучы ялкынны тизлек ярдәмендә сүндергән булыр иде,— гадәттә, алар шулай эшлиләр. Минем фикер йөртүем буенча, ул газ чыгару торбасындагы ялкынны күреп, тавыш куптарган. Сез, зинһар өчен, әбекәйгә, куркынычы түгел дип, язып җибәрегез, ә минем хакта,— моны мин язган-фәлән дип,— берни дә язмагыз. Юкса, ул җәен дә бармый калыр. Анда бакча мәшәкате китә, тагын дуңгыз балалары, тавык-казы,— гомердә дә аерыла алмый ул алардан. Без һаман да авыл кешеләре бит әле. Ә минем Мәскәүне яман да күрәсем килә. Без аның турында мәктәптә географиядән һәм тарихтан үтәбез, ләкин, үзегез аңлый торгансыздыр, ул гына җитми шул. Ә Егор дәдәй, мәсәлән, әле тагын пассажирларга парашют бирмиләр, диде. Монысы инде чеп-чи ялган. Ләкин әбекәй шуңа ышана. Зинһар өчен, Паша абзый, оялтыгыз әле аны азрак. Сезне ул бик нык ярата бит. Шуңа күрә әйтегез аның үзенә: әни, диегез, ничек була инде бу — улыгыз үзе очучы, Советлар Союзы Герое, күп бүләкләр алган кеше, ә сез гап-гади бер граждански самолетта очарга куркасыз! Без тавыш бусагасын узган заманда бит әле. Шулай дип язсагыз, ул ике дә уйламый очачак. Сезнең белән горурлана бит ул. Әлбәттә, урынлы инде анысы да. Мин үзем дә горурланам әле. Тик минем Мәскәүне яман да күрәсем килә. Йә, ярар, сау булып торыгыз. Сәлам белән, Александр».

Ә әбекәе ул арада тагын әйтеп тора башлады:

— Көз якынайгачрак кузгалырбыз. Ул вакытта гөмбә дә күп, берәр төрлесен әйбәтләп тозлап өлгертергә, тузганак вареньесы әзерләргә була. Мәскәүдә һәммәсен дә сатып алырга туры килә бит. Аннары, өйдә мин әзерләгәнчә эшли дә алмыйлар инде алар. Менә шул, улым. Хатыныңа һәм балаларга миннән һәм дә Шуркадан сәлам тапшыр. Шуның белән тәмам. Яздыңмы?

— Яздым.

Әбекәе кәгазь битен кулына алып, конвертка салды да үзе адресын язды:

«Мәскәү, Ленин проспекты, й. № 78, ф. № 156.

Советлар Союзы Герое Павел Игнатьевич Любавинга.

Аның Себердәге әнисеннән».

Адресны ул әнә шулай үз исеменнән яза, шулай иткәндә исән-иминрәк барып җитәчәген беләә иде.

— Менә шулай. Көенмә, Шурка. Җаен барырбыз.

— Ә мин көенмим. Тик син шулай да акыртынлап җыена тор: кисәк кенә китәргә уйлап куйсаң...

Әбекәе оныгына карап алды да дәшмәде.

Төнлә белән Шурка аның мич башында боргалануын, акрын гына уфылдавын һәм нидер пышылдавын ишетеп ятты.

Шурка да йокламый, уйлана иде. Якын киләчәктә тормыш аңа күп кенә гадәттән тыш вакыйгалар вәгъдә итә. Ул турыда хыялына да китерми иде бит ул.

— Шурка! — дип дәште әбекәе.

— Ә?

— Павелны, мәйтәм, Кремльгә кертә торганнардыр бит?

— Кертәләрдер. Ә нәрсә?

— Бер генә тапкыр булырга иде шунда... күрергә иде.

— Хәзер анда бөтен кешене кертәләр.

Әбекәе бераз вакыт тын гына ятты.

— Керттеләр ди сиңа бөтен кешене,— диде ул, ышанып бетмичә.

— Безгә Николай Васильевич сөйләде.

Тагын берәр минут сүзсез яттылар.

— Син дә инде, әбекәй: кайда да кыю үзең, ә бу юлы җебедең дә төштең,— диде Шурка үпкә белән.— Нидән курыктың соң әле син?

— Йоклавыңны бел,— дип боерды әбекәе.— Батыр, янәсе. Иң элек үзең ыштаныңа җибәрер идең әле.

— Әйдә, бәхәсләшәбез,— курыкмыйм булгач курыкмыйм!

— Йокла, әйдә. Юкса, иртәгә мәктәпкә уятып булмас.

Шурка тынып калды.

# АРТИСТ ФЕДОР ГРАЙ

Авыл тимерчесе Федор Грай драмтүгәрәктә «гади» кешеләрне уйный иде.

Клуб сәхнәсенә чыккач, ул агарынып кала, үзе бик акрын тавыш белән сөйли, шунлыктан аны иң алгы рәтләрдә утыручылар да начар ишетә. Эчке киеренкелектән күлмәге астында тыгыз мускуллары кабарып чыга. Үзенә тиешле сүзне әйтер алдыннан ул партнерына озак итеп карап тора; һәм шушы карашында уйнала торган вакыйганың чынлыгына шундый да ихлас күңелдән ышануы чагыла ки, тамашачылар көлеп җибәрәләр, ә кайчакны хәтта аңа кул чабалар иде.

Драмтүгәрәк җитәкчесе, каударланып китүчән, сипкелле дә, сөйкемсезрәк тә бер адәм, репетиция вакытында Федорга кычкыра, төрле чәнечкеле сүзләр ычкындыра,— катырак тавыш белән сөйләттермәкче итә. Федор аның кычкырынуларын авыр кичерә, роле хакында күп уйлана... Ә сәхнәгә чыктымы, шул ук нәрсә кабатлана: Федор бик акрын тавыш белән сөйли, партнерларына маңгай астыннан сөзеп карый. Режиссер пәрдә артында иреннәрен тешли-тешли ачынып:

— Верстак... Сандал...— дип пышылдый.

Үзенә тиешлесен уйнап, сәхнәдән чыгуына, режиссер Федорга ташлана, усал ата каз төсле ысылдап:

— Телең кая синең? Йәле, күрсәт әле телеңне!.. Беләсеңме, синең ул телеңне...— дип бәйләнергә тотына.

Федор сүз дәшми-нитми кырыйга карап тик тора. Бу эт эчәгесен яратмаса да, сәнгать өлкәсендә ул үзен аңардан азрак белгәнгә саный һәм түзә иде. Тик бер генә тапкыр кызып китә язды Федор.

— Кая синең телең?..— дип бәйләнде аңа режиссер гадәтенчә.

Федор тегене күкрәк турысыннан эләктереп алды да шундый итеп селкеде, режиссерның күзләре маңгаена менде.

— Кычкырма миңа моннан ары,— диде Федор акрын тавышы белән һәм кулын ычкындырды.

Түгәрәк җитәкчесе агарынды, беравык сүзен әйтә алмый торды.

— Беренчедән, мин кычкырмыйм,— диде ул, тотлыгып.— Икенчедән, әгәр сиңа биредә ошамый икән, китәсең дә барасың. Каян килгән яшь мәгъшук герой...

— Тагын бер генә әйт.— Федор җитәкчегә сәхнәдәге партнерына караган төсле сөзеп карады.

Тегесе, аның карашын күтәрә алмыйча, җилкәсен җыерды да борылып китеп барды. Шуннан соң ул Федорга кычкырмас булды.

— Ә катырак мөмкинме, тавышыңны бераз күтәребрәк әйтеп булмыймы? — ди иде ул репетиция вакытында; үзе тимерчегә гаҗәпләнү катыш ихтирам һәм кызыксыну беләнрәк карый иде.

Федор да катырак сөйләргә тырыша иде.

Аның этисе, Емельян Спиридоныч, беркөнне улының уйнавын карарга дип клубка килде. Карап торды да, беркемгә бер сүз катмастан, кайтып китте. Ә өйдә, өстәл янына кичке ашка утыргач, улына ягымлы карап:

— Яхшы уйныйсың,— диде.

Федор җиңелчә генә кызарынды һәм акрын тавыш белән әйтеп куйды:

— Яхшы пьесалар юк... Уйнарга булыр иде дә...

Сәхнәдән «авыл хуҗалыгы фәне», «һич кичекмәстән», «асылына төшеп әйткәндә...» һ. б. шундый сүзләрне әйтүе читен иде. Ләкин һәртөрле «нәстә», «анау», «мона гынак», «аңгар» кебек сүзләр белән сөйләве тагын да авыррак, алар күңел кайтаргыч дәрәҗәдә ятышсыз ишетелә иде... Ә режиссер «гади» кешеләрне сурәтләгәндә нәкъ әнә шулай сөйләүне таләп итә иде.

— Син гади бер егет иҫ! — дип аңлатырга тотына иде ул.— Ә гади кешеләр ничек сөйләшәләр?

Федор, «нәмәстәкәй» кебегрәк берәр сүз әйтәсе булса, бәхетсезлегенә каршы, аны алдан ук азапланып, көтеп ала, ничек тә булса ачыграк әйтү, «йотмау» өчен әзерләнеп тора, ләкин вакыты килеп җиткәч, әлеге сүзне борын астыннан мыгырданып кына әйтеп куя да кызарынып китә. Бик тә гарьләнә ул моңа.

— Тукта! — дип чәрелди режиссер.— Син нидер әйттең — мин ишетмәдем. Сүзне илтеп җиткерергә кирәк аны! Тагын бер тапкыр кабатлыйбыз. Активрак!

— Булмый миннән,— ди Федор.

— Нәрсә булмый?

— Ниндидер ахмак сүз... Кем инде шулай сөйләшә!

— Менә бит ул! Хода бәндәсе!..— Режиссер, сикереп торып, пьесаны Федорның борын төбенә суза.— Күрәсеңме? Монда ничек сөйләшәләр соң? Мөгаен, синнән акыллырак кеше язгандыр аны. «Алай сөйләшмиләр», имеш... Сәнгать образы иҫ ул! Менә сиңа актер!

Федор мондый уңышсызлыкларны үз башына төш-

кән кайгы кебек итеп кабул итә: сөмсере коелып йөри, үз эченә бикләнә, көндезләрен тимерчелектә ярсый-ярсый эшли, ә кичен тагын клубка репетициягә килә.

Районара үзешчән сәнгать смотрына әзерләнгән көннәре иде.

Режиссер бөтерчек кебек бөтерелә, сәхнәдә арлы-бирле сугылып йөри, теге яисә бу «сәнгать образын» ничек уйнарга икәнлеген күрсәтә.

— Алай түгел ич инде!.. Хода бәндәсе! — дип кычкыра ул һәм Федорга очып куна.— Ышандырмый! Менә кара! — Ул кепкасын күзенә төшереп кия, кулларын кесәсенә тыга, тотнаксыз атлап «колхоз председателе кабинетына» килеп керә. Бу минутта аның йөзе бик-бик аңгыра кыяфәткә керә.

— «Иван Петрович, безгә, авыл яшьләренә, клуб бик тә кирәк... Нәмәстә?»

Әйләнә-тирәдәгеләр көлеп җибәрәләр һәм режиссерга соклану белән карыйлар. Күрсәтә бит, ә!

Ә Федорның эчендә ачу кайный, аның рухы төшә. Режиссерның бу кыланышлары көлке булса да, һич тә дөреслеккә туры килми. Тик Федор моны әйтеп бирә генә алмый.

Ә режиссер үзе ясаган тәэсирдән бик канәгать, тик моны яшерергә тырыша һәм эшлекле кыяфәт белән сөйли:

— Якынча менә шулайрак, картлач. Шуны ук үзеңчә эшли аласың. Нәкъ мине кабатларга кирәкми. Минем өчен төп рәвеше килүе әһәмиятле. Төшенәсеңме?

Режиссер шушы смотрда үзенең нинди зур сәләткә ия булуын киң җәмәгатьчелек алдында исбатларга ниятли. Үзләренең районында аны бик талантлы кешегә саныйлар иде.

Федорның исә ахмак кыланышлары өчен режиссерның маңгаена кундырасы, аны бирeдән бәргәләп чыгарасы килә. Ул барыбер үзе белгәнчә уйный. Инде берничә тапкыр күрде ул: режиссер Федорга карап ала да, аның ничек уйнавына башкаларның игътибарын юнәлтеп һәм газапланган төс чыгарып, күз алмаларын тәгәрәтә, кулларын җәеп җибәрә: «Күрдегезме, янәсе, монда хәтта мин дә берни эшли алмыйм».

Федор тешләрен шыкырдатып түзә һәм «нәмәстә» дип сөйли, ләкин моңа берәү дә елмаймый иде.

Әлеге пьесада Федор, колхозның үтә чыккан бюрократ һәм эшлексез председателе янына керeп, авылда клуб салдыруын таләп итәргә тиеш иде. Пьеса җирле авторныкы: «тормышны белүен» күрсәтү өчен әсәренә ул

«халык сөйләме» үрнәкләрен шыплап тутырган; «анау», «монау», «нәмәстә»ләр геройлар авызыннан коелып кына тора иде. Федорның роле буенча, әлеге егет председатель янына мескенләнеп керә дә, ниндидер төссез һәм сүлпән тел белән нидер сөйләп, берни майтара алмыйча чыгып китә. Федор үзе уйнарга тиешле кешегә нәфрәт белән карый иде.

Коточкыч булып тоелган смотр көне дә җитте.

Клуб халык белән шыгрым тулган иде. Алгы рәттә мандат комиссиясе урнашкан.

Режиссер репетиция бүлмәсенә җыелган актерларны үгетли:

— Сез тик дулкынланмагыз гына, күгәрченнәрем! Барысы да яхшы булыр... Күрерсез: менә дигән булачак!

Федор бер читтәрәк, почмакта утыра, тәмәке тарта.

Нәкъ башланыр алдыннан гына режиссер атыла-бәрелә аның янына килде:

— Әйдә, үзара бәхәсләрне онытыйк... Үтенәм синнән: кычкырыбрак сөйли күр. Башка берни дә кирәкми.

— Ычкын моннан! — диде Федор кызмыйча гына. Бу кешедәге оятсыз ялганны һәм бушлыкны күреп, инде түзә алмас булган, ул аның җенен чыгара иде.

Режиссер аңа куркып карады һәм бүтәннәр янына ашыкты. Федор аның: «Юк, инде булмый миннән»,— дигән сүзләрен генә ишетеп калды.

Сәхнәгә чыккан саен Федор үзен бик начар хис итә иде: әйтерсең аны кинәт тирән һәм яңгыравык базга төшереп җибәрәләр. Ул үз йөрәгенең дөп-дөп тибүен ишетеп тора. Күкрәк турысы эсселәп китә һәм авырта башлый иде.

Бу юлы да, ишек артында «чык» дигән сүзне көтеп торганда, Федор күкрәгеннән кайнар дулкын йөгереп үтүен тойды.

Иң соңгы мизгелдә режиссерның дулкынланган йөзе күзенә чалынды. Тегесе тавыш-тынсыз, тик иреннәре белән генә «кычкырыбрак» дигәнне аңлата иде.

Һәм шул мизгел бөтенесен хәл итте дә куйды. Федор, кинәт сәер генә рәвештә тынычланып калуын тойган хәлдә, кыю һәм гади адымнар белән, яктылыкка күмелгән сәхнәгә килеп чыкты.

Аның каршында пеләш башлы бюрократ председатель утыра иде. Пьеса буенча, Федорның беренче сүзләре мондый иде: «Исәнмесез, Иван Петрович. Ә мин янә шул клуб хакында инде, һм... һм... Аңлагыз, Иван Пет-

рович, безнең авыл яшьләре...» Моңа каршы Иван Петрович, телефон трубкасын куя да, кычкырып җибәрә: «Миндә клуб кайгысымыни әле? Чәчү эшләре өзелү алдында тора!»

Федор, председатель өстәле янына килеп, урындыкка утырды.

— Клуб кайчан була? — диде ул тоньк тавыш белән.

Суфлер үз будкасыннан каты-каты пышылдарга кереште:

— «Исәнмесез, Иван Петрович! Исәнмесез, Иван Петрович! Ә мин янә шул...»

Федор исә колак та салмый иде.

— Мин сорыйм: клуб кайчан була? — Партнерының күзләренә туры карап, үзенең соравын кабатлады ул; тегесе югалып калды.

— Кайчан булса, шунда булыр,— дип мыгырдады ул.— Клуб кайгысы түгел әле.

— Ничек ул — клуб кайгысы түгел?

— Ничек, ничек!.. Менә шулай. Син нәрсә?.. Борчак патша килгән, имеш! — Партнер да, беткән баш беткән дип, турыдан әлдертеп алып китте.— Әллә кем түгелсең, клубсыз да торып торырсың әле.

Федор председатель кәгазьләре өстенә үзенең дәү кулын китереп куйды:

— Буламы клуб, булмыймы?!

— Акырма! Мин үзем дә кычкыра беләм.

— «Безнең комсомол оешмасы карар итте... Безнең комсомол оешмасы карар итте...» — дип нишләргә белмичә кабатлый иде суфлер.

— Менә нәрсә...— Федор торып басты.— Әгәр сез һаман да безне искечә яшәрләр дип уйлыйсыз икән, бик каты ялгышасыз! Барып чыкмас! — Федорның тавышы саф һәм ныклы яңгырый иде.— Моны, председатель, борыныгызга киртләп куегыз. Үзегез мич башында бикәгез белән әчеп-төчеп ята бирегез, ә безгә клуб кирәк. Без аңа үзебезнең хезмәтебез белән түләдек. Безгә шулай ук китапханә дә кирәк. Кәгазь язып котылу юлын тапканнар, имеш!.. Минем ул кәгазьләрегезне күрәсем дә килми! Һәм ахмак булып яшәргә дә теләмим мин!

Суфлер инде сәхнәдә барган хәлләрне кызыксынып тавыш-тынсыз гына күзәтеп утыра.

Режиссер пәрдә артында үзен-үзе өзгәли.

— Син ник кычкырасың әле монда? — дип туктатмакчы була Федорны председатель, әмма аны туктату

инде мөмкин түгел иде; үзе дә сизмәстән, ул председатель белән «син» дип сөйләшүгә күчте:

— Утырасың монда, карга кебек, күзләреңне тасрайтып... Менә шундыйлар булмаса, күптән барысы булыр иде инде... Иске рижимнан торып калган сандык син! Җирнең кендегемени... Бер ялгызың гына таяксыз нуль син, белдеңме? Арзанлы прәннек шикелле шакыраеп каткансың. Әгәр клубны салдырмыйсың икән, җаныңны суырып алам! — Федор төз адымнар белән кабинетта йөри, гәүдәсе нык, җыйнак, хәрәкәтләре кискен, күзләрендә нәфрәт очкыннары уйный. Бу минутта аңардан күз алгысыз иде.

Зал тып-тын калган.

— Менә әйтте диярсең, клубны салдыра башламыйсың икән, районга, край үзәгенә, тагын әллә кая барам, җелегеңә үтәм әле мин синең! Тиз генә май кунмаячак әле сиңа.

Председатель дә кызып китте:

— Хәзер үк чыгып кит моннан!

— Буламы клуб, юкмы?

Председатель ни әйтергә дә белми аптырап калды. Теләгенә ирешмичә, Федорның чыгып китмәячәген ул инде аңлый иде.

— Мин уйлап карармын.

— Иртәгә уйларсың. Буламы клуб?

— Ярар.

— Нәрсә ярар?

— Клуб булыр сезгә. Тукта әле, нишләвең бу синең?..— Председатель өметсез кыяфәт белән тирә-ягына каранды — аның күзләре режиссерны эзли, ул бу хәлләрдән ни дә булса аңламак була иде.

Залда көлгән тавышлар ишетелде.

— Менә монысы ярый, ичмасам. Һәрвакыт шулай җавап бирергә өйрән.— Федор, торып, сәхнәдән чыга башлады.— Исән-сау гына тор! Ә клуб өчен рәхмәт!

Зал дәррәү кул чапты.

Федор, беркемгә күтәрелеп карамыйча, актерлар бүлмәсенә үтте, киемнәрен сала башлады.

— Нишләдең син, ә? — дип сорады аңардан сөмсере коелган режиссер.

— Нәрсә? Синеңчә булып чыкмадымыни? Зарар юк... Үлмәссең. Чыгып тор әле,— миңа ыштанны алыштырып кияргә кирәк. Синнән оялам мин.

Федор киенде дә, соңгы тапкыр ишекне каты ябып, клубтан чыгып китте. Ул сәнгать белән араны өзәргә карар иткән иде.

Өч көннән соң смотрның нәтиҗәләре билгеле булды: крайдагы егерме районның сәнгать үзешчәннәре арасында беренче урынны тимерче Федор Грай алган иде.

— Һм, һм... Бәлки, Федор Грай дигән башка берәү бардыр? — дип шикләнә калды Федорның әтисе.

— Юк. Федор Грай ул берәү генә,— дип акрын гына җавап бирде Федор һәм кызарынып китте.— Белмим тагын, бәлки бардыр да...

# УЙЛАР, УЙЛАР

Төн җитсә, шул бер үк хәл. Авыл аз гына тынып, кешеләр йокыга талдымы — башлана... Авылның очыннан үк тотына да бу таба юнәлә. Үзе бара, үзе уйный. Ә гармуны ниндидер үзенә бертөрле гармун аның: акыра торган. Кычкыра гына түгел — акыра.

Нинка Кречетовага да әйтә башладылар:

— Чык инде тизрәк, булмаса! Теге җен тынгылык бирмәячәк безгә.

Нинка серле елмаеп җавап бирә:

— Ә сез тыңламагыз, йоклагыз.

— Нинди йокы ди ул! Тәрәзә төбенә үк килеп сузып тора бит, акайган җен! Елга буена да төшеп уйнамый, юк, шушында килеп тарта күрүкне. Үч иткән кебек...

...Калын иренле, әзмәвердәй гәүдәле Колька Малашкин үзе, кечкенә генә күзләрен гамьсез уйнаткалап:

— Хакым бар. Моның өчен бернинди статья юк,— дип кенә җибәрә.

Колька тыкрык буйлап килә дә колхоз председателе Матвей Рязанцевның өе яныннан урамга килеп чыга. Шул сәбәпле әлеге гармун тыкрыкта акыра башлый да, өйне әйләнеп уза, тавышы тагын әллә күпме вакыт ишетелеп тора.

Тыкрыктан гармун тавышы килү белән, Матвей караватыннан торып утыра, аякларын салкын идәнгә төшереп, үзалдына сөйләнә:

— Җитте: иртәгә үк колхоздан чыгарам. Берәр гаебен табам да куам мин аны.

Һәр төнне шулай сөйләнә ул. Тик чыгармый. Көндезен, Колька125ны очраткач, сорый тегеңәрдән:

— Төн ката урам таптап йөрүеңне кайчан ташлыйсың? Эшләп арыганнан соң кешеләр ял итә, ә син, чаң кагучы кебек, кеше уятып йөрисең.

— Хакым бар,— дип кабатлый янә Колька.

— Күрсәтермен мин сиңа хакыңны!

Менә шул. Шуның белән сүз төкәнә.

Әмма Матвей һәр төнне, караватында утырган килеш:

— Иртәгә үк куып чыгарам,— дип кабатлый.

Шуннан соң ул озак кына уйланып утыра. Гармун инде урам буйлап ары киткән, тавышы да ишетелми башлаган, ә ул һаман утыра. Урындыктагы чалбарын капшап, кесәсеннән папирос ала да кабызып җибәрә.

— Җитәр, төтәтмә! — дип йокы аралаш сукрана хатыны Алена.

— Йоклавыңны бел,— дип кырт кисә Матвей.

Уйлары кай тирәдәрәк йөри соң аның?! Хәер, әллә ни уйламый да инде ул үзе. Үткән гомере искә төшә. Анык кына берәр вакыйга-фәлән дә түгел, ә болай — өзек-төтек, элем-чалым... Хәер, шундый төннәрнең берсендә — ул төнне ай яктысыннан бөтен җир ялт иткән, гармун тавышы яңгырый, җиләс һава белән бергә ачык тәрәзәдән әчкелтем әрем исе бөркелеп керә иде — башка бер төн бик ачык булып хәтеренә килде аның. Кап-кара төн иде. Алар әтисе һәм кече энесе Кузьма белән кучүгүрдә, авылдан унбиш чакрымда печән чабалар иде. Һәм менә төнлә белән Кузьма хырылдый башлады: көн кызуында тирләгән килеш чишмәдән су эчкән дә, төн җитүгә тамак төбе шешеп чыккан. Әтисе Матвейны уятты да, Уенчакны (иң җитез аяклы алашаны) йөгәнләп алып, бар көчкә авылга чабарга һәм сөт алып килергә кушты.

— Мин биредә учак өргәтә торырмын... Алып килүең белән кайнатып малайга эчерергә кирәк, юкса, харап булып куймагае,— диде ул.

Матвей атларның кайда утлап йөрүләрен тавышларыннан чамалап тапты. Уенчакның тышавын ычкындырды, кылдан үргән пута белән атның ян-ягына сыптыра-сыптыра авылга куды. Һәм менә... Матвейга тиздән алтмыш тула, ә ул чакта унике-унөч яшь кенә иде әле,— ә ул төн һаман исендә. Ат белән кеше бер җисем булып төн карасы аша очып баралар. Төн алар каршына чаба, чык суында коенган үләннәрнең исе борынга бәрелә. Ниндидер кыргый бер куаныч малайның җанын биләп алды, кан йөгерүдән башы шаулады. Бу — очкан ва-

кытта була торган бер тойгы иде — гүя ул җирдән күтәрелеп киткән дә, очып бара.

Һәм тирә-юньдә бернәрсә дә — җир дә, күк тә, хәтта атның башы да күренми, тик колакта җил генә уйный, тик биниһая зур төнге дөнья урыныннан купкан да аның каршына очыпмы-оча. Энесенең хәле яман дип бөтенләй уйламады да ул. Күңеленә бернинди гамь кермәде. Җаны сикерә-уйнаклый, тәнендәге һәр тамыр рәхәт тартыша иде... Әнә шундый бик тә очындыра торган, куанычы эченә сыймастай булып ташыган сирәк бер мизгел кичерде ул.

...Аннары кайгы килде. Ул сөт алып килгәндә, этисе аның энекәшен күкрәгенә кыскан килеш учак тирәли йөренә, тирбәтеп юата-юата сөйләнә иде:

— Йә-йә, улым, син әле нишләп болай? Сабыр ит әз генә, сабыр ит, дим. Хәзер сөт кайнатырбыз да, иркенләп тын алып җибәрерсең, улым, күз нурым... Әнә Мотька сөт алып килде!..

Ә Кузьма бәләкәчнең тыны буыла бара, йөзе зәңгәрләнеп калган иде инде.

Матвей артыннан энисе килеп җиткәндә, Кузьма җан биргән иде. Әтисе башын кулы белән кысып тоткан да бөтен гәүдәсе белән атына, акрын гына сузып-сузып ыңгыраша. Матвей гаҗәпләнеп, нинди дер сәер бер кызыксыну белән энесенә карый. Кичәгенәк кенә үлән өстендә мәш килеп аунаганнар иде, ә хәзер әнә анда ят кыяфәтле аклы-зәңгәрле чит бер малай ята.

...Менә әкәмәт: шушы җен орган гармун каян килеп әлеге хатирәләрне терелтте соң әле? Җитмәсә, нәкъ әнә шул төнне искә төшерде? Аннан бирле инде тулы бер гомер үтте ләбаса: өйләнү, коллективлаштыру чоры, сугыш. Һәм нинди генә төннәр булмаган да, нинди генә төннәр узып китмәгән. Әмма барысы да ничектер җуелып, төссезләнеп калган. Матвей гомере буена, ни тиеш булса, шуны эшләде: колхозга керергә кирәк, диделәр,— керде, өйләнер вакыт җиткәч, өйләнде, Алена белән дөньяга балалар китерделәр, алар үсә торды... Сугыш башлангач, сугышка китте. Яраланып, башка ирләрдән иртәрәк өйгә кайтты. «Председатель буласың, Матвей. Башка кеше юк»,— диделәр аңа. Булды. Ничектер бу эшкә ияләнеп китте, кешеләр дә аңа күнегеп беттеләр, шулай итеп бүгенге көнгәчә шул йөкне тартып килүе. Һәм гомере буе уенда бары тик эш кенә булды, эш кенә... Сугышта да шул ук эш. Барча борчулары, шатлык-кайгылары да эш белән генә бәйләнгән иде Матвейның. Мәсәлән, «мәхәб-

бәт» сүзе колагына чалынса, ул аны бик үк аңлап та бетерми иде. Әлбәттә, дөньяда мәхәббәт бар икәнлеген ул белә, мөгаен, үзе дә кайчандыр Аленаны яраткандыр (кыз чагында Алена чибәр генә иде), ләкин бу хакта шуннан артыгын белә дип әйтеп булмый иде аны. Ул башкаларның мәхәббәт турында җырлауларына, газаплар кичерүләренә, ишетүенчә, хәтта үз-үзләрен үтерүләренә дә ятраткан булып кылану гына дип шикләнеп карый... Кылану да түгел бу, ә кешеләрдә була торган менә шундый бер гадәт: мәхәббәт турында сөйләргә кирәк икән,— әйдәгез, сөйлик соң. Бөтен хикмәт исә — өйләнергә кирәк булуда! Кольканы алсак, яратканга күрә шулай эшлимени ул? Әлбәттә, ошый аңа Нинка: үзе таза, гәүдәгә йомры. Өйләнер вакыты җиткән, шуңа, тальянын тартып, төн йокламый йөри, тиле. Ә ник йөрмәсен? Яшь чагы, көче ташып тора... Элгәредән шулай килә инде. Шунысы яхшы әле, кызлар өчен тәпәләшмиләр хәзер, элек тәпәләшәләр иде. Матвей үзе дә бер генә тапкыр сугышмады. Шул бер үк нәрсә инде — йодрык кызышкан, тагын килеп, көч тә булмаган түгел. Аны каядыр сарыф итәргә кирәк ич инде.

Матвей бер чакны әнә шулай караватта уйланып утырды да, түзмәде, хатынына төртеп алды:

— Ишетәмсең?.. Ач әле күзеңне, синнән шуны сорамакчы булам...

— Ни булды тагын?

— Синдә кайчан да булса ярату хисе булганы булдымы? Миңа яисә бүтән берәр кешегә? Анысы барыбер.

Алена озак кына хәйран булып ятты:

— Әллә исерек инде син?

— Юк ла!.. Яраттыңмы мине, әллә болай... гадәт буенча гына чыктыңмы? Мин чынлап сорыйм.

Алена иренең «салган баштан» гына сорамавын аңлады, ләкин янә дә озак кына дәшми ятты — ул да ни әйтергә белми, онытклан иде.

— Башыңа андый фикерләр каян килде әле?

— Бернәрсәне аңлыйсы килеп китте, авызын корт чаккыры. Никтер күңел... әллә нишләп... кыбырсып тора. Чирләгән кеше сыман.

— Яраттым, ник яратмаска,— дип үз-үзенә ышанып әйтте Алена.— Яратмасам, чыкмаган булыр идем. Минем арттан Минька Королев күпме генә йөрмәде. Чыкмадым ич. Син ник төн уртасында бу турыда искә төшерәсең әле? Саташа башладыңмы әллә?

— Кит эле моннан! — диде Матвей, үртәлеп.— Йоклый бир!

— Иртә белән сыерны көтүгә куарсың. Әйтергә онытканмын: без хатыннар белән яктырганчы ук җиләккә барырга сөйләштек.

— Кайсы җиргә? — дип сагаеп калды Матвей.

— Курыкма, синең покосыңа түгел.

— Үлән таптап йөргәндә тотсам,— унар сум штраф.

— Без чабылмый торган бер урынны беләбез,— кыпкызыл җиләк кенә. Сыерны көтүгә чыгарырсың.

— Ярар.

Шулай да, ул энесенә сөт алып килергә дип чапкан төнне ни булды икән соң, ник эле ул хәзер шулай кинәт искә төште? «Юләрләнәм, ахрысы,— дип моңсуланып уйланды Матвей.— Картайгач һәммә кеше шулай юләрләнә».

Ә күңелдәге чир үтми дә үтми. Ул хәтта Колькансы, аның көр тавышлы гармунын көтеп ала торган булды. Озак килми торса, тынгысызлана ук башлый. Һәм Нинканы әрләргә тотына: «Шома бозау!.. Тиз генә җибәрәме соң ул!»

Утыра да, көтә башлый. Тәмәке көйрәтә.

Һәм менә тыкрыктан, бик ерактан ук, гармун тавышы ишетелә башлый. Матвейның эчендәге элеге чир янә кузгала. Ләкин ниндидер сәер авыру ул,— күңел аңа үзе тартыла. Аннан башка нидер җитми кебек.

Тагын ниндидер иртәләр күз алдына килә... Үлән өстеннән яланаяк үтәсең. Чык суыннан үлән өсте аксылаксыл. Ә артыңнан ямь-яшел булып эз кала. Салкын чык аякны өтеп ала. Искә төшерден исә, эле хәзер дә аяклар өши кебек.

Яисә кисәк кенә әҗәле хакында уйлана башлый ул: тиздән менә бары да бетәр. Курку, әрнү юк, тик шулай да гаҗәп бит: һәммә нәрсә шул килеш калачак, анысы аңлашыла, ә сине тар гына кабергә илтеп күмәрләр дә куярлар. Менә бит нәрсәне аңлавы авыр — ничек булыр икән монда, бары да элеккечә үкме? Әйтик, кояш чыгар да батар — ул һәрвакыт шулай инде, ул кадәресе мәгълүм. Әмма авылда ниндидер башка кешеләр яшәячәк бит — аларны беркайчан да беләлмисең шул инде... Менә шунысын берничек тә аңлап булмый. Матвей Рязанцев дигән берәү бар иде, дип, бер ун-унбиш ел хәтерләрендә тотарлар да, шуның белән вәссәлам. Ә алар ничек яшәр — беләсе килә бит. Берсе дә кызганыч түгел кебек: кояшны да туйганчы күрдең, бәйрәмнәрдә кәеф-

сафа да кордың — һәйбәт, күңелле чаклар булмады дип әйтәлмисең. Юк, кызганыч түгел. Баштан күп нәрсә кичте. Ләкин, менә син юк, кемнәрдер башкалар гына бар, ә син башкача беркайчан булмыйсың да дип уйлый башласаң... Синсез аларга ничектер күңелсезрәк булыр кебек. Әллә алай түгелме икән?

«Тфү-тфү!.. Картаям, ахрысы».

Мондый уйларыннан ул хәтта арып кала иде.

— Ишетәмсең?.. Уян әле,— дип уята ул хатынын.— Әҗәлдән куркасыңмы син?

— Саташкан, ахрысы, бу кеше! — дип сукрана Алена.— Ул явыздан кем курыкмый ди?

— Ә мин курыкмыйм.

— Шулай булгач, йокла. Ул турыда ник уйларга?

— Син дә инде... Йокла...

Әмма ат өстендә очкан теге һушны китергеч кара төн исенә төште исә, аның йөрәге хәвефле дә, ләззәтле дә итеп кысылып куя. Юк шул, ифрат та кызганыч нидер бар шул тормышта. Шуны кызганып еласаң да урынында.

Ә бер төнне ул Кольканың гармунын көтеп ала алмады. Утырды, тәмәкесен тартты... Ә теге юк та юк. Көтеп-көтеп тә килмәде. Матвей зарыгып-үртәлеп бетте.

Яктыра башлаганда ул хатынын уятты.

— Ник әле теге безнең чаңчының тавышы ишетелмәде?

— Өйләнгән инде ул! Якшәмбе көн туй буласы ди.

Матвейга бик ямансу булып китте. Ул урынына ятты, йокларга тырышса да, күзенә йокы кермәде. Күзләрен бер ачып, бер йомып таңны аттырды. Тормышыннан тагын берәр вакыйганы хәтеренә төшермәкче булды, әмма башына никтер берни килмәде. Янә дә колхоз мәшәкатьләре ябырылды... Печәнгә төшәргә вакыт җитә, ә чапкычларның яртысы алачык янында тәртәләрен күккә сузып тора. Ә теге кылый шайтан, тимерче Филя, кәефсафа корып йөри. Хәзер тагын туйда чөмерер дә — атна үтте дип исәплә.

«Иртәгә Филя белән сөйләшергә кирәк булыр».

...Икенче көнне калын иренле Кольканы очраткач, Матвей елмаеп әйтте:

— Уйный торгач, килеп каптыңмы, энекәш?

Колька да елмайды... Ә ул елмайса, авызы бер колагыннан икенчесенә җиткәнче ерыла:

— Бетте инде, Матвей Иваныч, моннан ары сезнең төнге йокыгызны бүлдерүләр. Мәгъзүр.

— Алай, алай,— диде Матвей һәм үз юлы белән китеп барды. «Ни дип куанасың, үгез аламаны? Мөгезеңнән каерып тотачак әле сине Нинка. Кречетовлар алар һәммәсе шундый»,— дип уйлап алды үзе.

Бер атна вакыт узды.

Төннәрен ай нурлары нәкъ шулай тәрәзәдә чагыла, бакчадан әче әрем исе, яшь бәрәңге сабагы исе килә... Һәм тирән тынлык хөкем сөрә.

Матвей рәтләп йокламый. Уяна, тәмәке тарта... Чоланга чыгып, куас эчә. Болдырга чыгып, баскычта утырып тора, тагын керәйтә. Авыл өсте яп-якты. Һәм җанны имәндерерлек дәрәҗәдә тын.

## КОСМОС, НЕРВ СИСТЕМАСЫ ҺӘМ САЛО ТЕЛЕМЕ

Наум Евстигнеич, инде карт кеше, махмырлый. Мич башында ыңгырашып ята.

Айга бер тапкыр — пенсия алгач — Наум Евстигнеич җиренә җиткергәнче эчә дә, шуннан соң өч көн урыннан тормый ята. Тәңре исемен кушып катлап-катлап сүгенә.

— Җеннәр тояклары белән менеп талкыймыни, тәңренең анасының җанына кергере... Бетәм бугай...

Китап тулы өстәл артында сигезенче класс укучысы Юрка дәрес әзерләп утыра. Наум Евстигнеичта фатирда тора ул.

— Бетәм, Юрка, алласының анасын тәрегә бактырып орыйм...

— Исергәнче эчмәскә иде.

— Болай сөйләшергә башың яшьрәк әле синең.

Тынлык урнаша. Юраның каләм кыштырдатуы гына ишетелә.

Картның сөйләшәсе килә, чөнки сөйләшсәң аз булса да җиңелрәк сыман тоела.

— Ә эчмәгәч тә, ни эшләргә соң миңа? Айга бер тапкыр гына булса да, тамга салырга тиештер бит инде мин?..

— Ни өчен?

— Ни өчен дип, мин дә кешедер бит...

— Һм... Крепостной право заманындагы кебек фикер йөртәсез.— Юрка венский урындык аркасына терәлеп утыра, фатир хуҗасына мыскыллы караш ташлый.— Ул заманнарда гына, кеше һичшиксез эчәргә тиеш, дип исәпләгәннәр.

— Ә син ул крепостной вакытлар турында каян беләсең? — Карт югарыдан газаплы һәм кызыксынулы карашын төби. Юрка кайчак аны үзенең хәбәрдарлыгы белән гаҗәпкә калдыра, һәм ул, сүзен бирмәсә дә, малайны яратып тыңлый.— Каян беләсең соң син? Чүлмәктән узып, тез башына җиткәнеңә дә әле кайчан гына бит.

— Үттек без аны.

— Укытучыларыгыз сөйләдемени?

— Ыһы.

— Ә алар каян белә? Анда бит сезнең бер генә карт кеше дә юк.

— Алар укыган. Китапларда язылган бит.

— Китапларда... Ә, алай-болай, белмиме соң алар: кеше ни өчен махмырлап чирли икән?

— Организм агулана — сивуш мае белән.

— Кайда ул май? Аракыдамы?

— Ыһы.

Евстигнеич, күңеле болганса да, ихтыярсыздан елмая:

— Укый-укый барып чыккансыз икән.

— Теләсәң, мин сиңа формула күрсәтәм. Хәзер бик шәплэп исбат итәм мин сиңа.

Юрка химия дәреслегенә үрелә, әмма Евстигнеич шул чак, кинәт ухылдап, башына тотына:

— Аһ-һ, тагын ябышты! Анаңның әбисен...

— Йә, башыңны төзәт, булмаса, ник болай азапланырга?

Карт бу тәкъдимгә алай дип тә, болай дип тә җавап бирми. Башын төзәтер дә иде, акчасын кызгана ул. Карт, гомумән, барып чыккан саран. Тормышы җитүле аның, пенсиясе дә әйбәт, уллары белән кызы шәһәрдән ярдәм итеп торалар. Ә нәүрәбендә ниләр генә юк: үткән елдан калган тозлаган дуңгыз салосы, тозлы кыяр, кәбестә, карбыз, гөреҗдә... Эреле-ваклы кисмәкләр, тырыслар, мичкәләр — үзе бер келәт. Чоланда кап ярым әйбәт оны бар, ыслаган дуңгыз боты да эленеп тора — пот ярым булыр. Бәрәңге бакчасында үткән елдан калган бер баз бәрәңгесе ята, анысын дуңгызларга, тавык-үрдәккә ашата. Авырмаган чагында ул яктырганчы ук торып баса һәм, караңгы иңгәнчегә кадәр, көне буе каралты-курасында кайнаша. Еш кына нәүрәпкә төшеп, баскычка чүгәли дә озак уйланып утыра. «Җен талаган нәрсәләр. Яшәмәслекмени хәзер монда»,— дип уйлый ул һәм якты дөньяга чыга. Уллары һәм кызы турында уйлавы инде

бу. Шәһәргә киткән өчен үпкәли ул аларга.

Юрканың хәле исә бүтәнчә. Ул күрше авылныкы, ә анда урта мәктәп юк. Әтисез үзе. Ә энисе кулында, аңардан башка, тагын өчәү. Әтисе сал агызганда батып үлгән. Теге өч баланың өчесе дә Юркадан кечерәкләр. Әнисе актык көчен биреп тырыша, Юрканың урта мәктәпне тәмамлавын тели. Юрканың үзенең дә урта мәктәпне тәмамлыйсы килә. Исәбе зурдан, урта мәктәптән соң институтка керергә хыяллана. Медицина институтына.

Карт исә Юрканың фәкыйрьлеген күрми дә кебек, ай саен аңардан биш сум ала да тора. Ә пешеренүләре аерым, карт үзенә, Юрка үзенә. Кайчак, ай бетәрәк, Юрканың ашарына калмый. Карт Юрканың коры ипи кимерүен күз кырые белән озак кына карап йөри. Шуннан сорап куя:

— Бетеп киттеме әллә?

— Шулайрак.

— Биреп торам... Соңыннан кайтарырсың.

— Бир соң.

Карт, бизмән белән үлчәп, бер-ике кило тары ярмасы бирә, һәм Юрка үзенә ботка пешерә.

Иртәләрен иртүк мич каршында әңгәмә булып ала:

— Алай да, укып чыгасың киләмени?

— Килә. Хирург булачакмын.

— Тагын күпме калды?

— Сигез ел. Чөнки медицинскийда биш ел түгел, алты ел укыйсы.

— Хирург булып җиткәнче, аягыңны сузарсың. Шуның кадәргә тиклем әниең каян акча табар?

— Стипендиягә укырмын. Бүтән малайлар да шулай итә. Безнең авылдан икәү укыйлар.

Карт дәшми, утка карап тик утыра. Күрәсең, үз балаларын исенә төшерәдер.

— Ник сез шулай шәһәргә атлыгып торасыз?

— Укыр өчен. «Атлыгып торасыз», имеш. Хирург булгач, авылда да эшләргә була. Миңа авылда ошыйрак та эле.

— Алар әллә бик күп алалармы?

— Кемнәр? Хирурглармы?

— Соң.

— Киресенчә, эз түлиләр аларга. Бик әзен генә. Хәзер өстәделәр өстәвен, тик барыбер эз...

— Алай булгач, ниемә дип шунча ел җелегегезне суырттырырга? Бар, әйдә, шоферлыкка укып чык та эшли бир. Алар әнә күпме акча төшерәләр! Шуның өс-

тенә, берәүгә агач китерә, икенчесенә совхоз печәнен кайтарып аудара — тагын акча. Анаңа да ярдәм булыр. Тагын өчәвегез аның җилкәсендә бит.

Юрка озак кына вакыт бер сүз дәшми. Әнисе һәм энеләрен телгә алсалар, аның бәгыре әрнеп куя. Сүз дә юк, авыр шул әнисенә. Аңарда картка карата үпкә катыш ачу кайный башлый.

— Үлмәбез әле,— дип кискен генә әйтеп куя ул.— Анда беркемнең дә эше юк.

— Шулай анысы,— ди карт, килешеп.— Уку-уку дип сезнең башларыгызны әйләндереп бетергәннәр,— шуңа күрә теге... ни кебек,— ул кирәкле сүзне таба алмый,— кем кебек, тегендә дә монда сугылып йөрисез. Элгәре берниндн уку булмаган да, яшәгәннәр бит, хода мәрхәмәтендә ипигә дә аптырамаганнар.

— Бар белгәнегез шул: элгәре дә элгәре.

— Шуннан тагы... ирапланнар чыгарган булдылар — ниемә хаҗәт!

— Ә синең өчен арба кулайракмыни? Әллә мич башында гына ятумы?

— Ә арбаның нәрсәсе начар? Чыгып китәм икән — белеп торам: яхшымы-яманмы, барып җитәчәкмен. Ә син ирапланыңнан мәтәлсәң, сөякләреңне дә җыя алмаячаклар.

Юрка мәктәпкә киткәнче алар шулай һәркөн иртән озак кына гәпләшәләр. Картның туйганчы сөйләшеп каласы килә, чөнки соңыннан ул көне буе сөйләшә алмый. Ә Юрка исә, картның бу мыжгулары эчен пошырса да, үзенең һәртөрле яңалыкны — аэропланнарны, шәһәрне, белем эстәүне, китаплар һәм киноны яклаучы булуыннан канәгатьлек хисе дә кичерә.

Шунысы гаҗәп, карт үзе дә аллага ышанмый.

— Эшләре юк, шуңа күрә исәрләнәләр, хәсрәт куыклары,— ди ул дин тотучылар хакында.— Эш майтарырга кирәк,— менә килер шул чак рәхәт көннәр.

Әмма аның өчен эш ул фәкать үзең өчен генә тырышу, үз туфрагыңда, үз бакчаңда казыну. Элгәреге кебек. Ул күптәннән инде колхозда эшләми, ә аның яшендәге картлар —\умарталыктамы, басу караучы яисә каравылчы булыпмы — әле һаман азмы-күпме кыбырдыйлар.

— Кулак ягына авышлык бар синдә, бабакай,— диде бервакыт аңа Юрка ачу катыш.

Карт моңа каршы озак кына дәшми торды. Шуннан соң аңлаешсыз итеп:

— Кузгал, уян, ләгънәтле коллар!..— диде дә, башта бер, аннары икенче борын тишегеннән шартлатып сеңгерде. Борынын күлмәк итәге белән сөртеп алганнан соң, нәтиҗә ясап куйды:

— Син, мөгаен, алар арасында комиссар булыр идең. Ул чакта комиссарлар яшьләрдән иде.

Юрканың моңа күңеле булды.

— Ләгънәтле түгел, ә ләгънәт ителгән,— дип төзәтте ул картны.

— Авышлыкка килгәндә... кара аны, кирәкмәгән җирдә тишеп куйма. Юкса, килеп, бакчаны кисеп китәрләр. Дүрт сутыйга артык минем бакча...

— Бик кирәгие.

Алар ходай тәгалә темасына да еш кагылалар:

— Ул хакта сездә нәрсәләр сөйлиләр?

— Кем хакында?

— Хода хакында, дим.

— Берни дә сөйләмиләр — юк ул.

— Ник алайса шул чаклы бәндә аңа табына?

— Ә ни өчен син аны әледән-әле телгә аласың? Син үзең ышанмыйсың ич?

— Әйттең сүз. Мин бит сүгенеп кенә.

— Ходаны кыстырып сүгенгәч, барыбер инде.

Карт аптырашта кала.

— Бер мин генә лыкылдыйммы әллә? Теләсә кем аны искә төшереп торганда миңа да ярый торгандыр.

— Юләрлек бу. Ә сезнең яшьтәге кеше өчен оят.

— Җиңеләйде азрак кына. Анаң тәресе, бөтен миләрне болгатты бит.

Юрканың артык сөйләшәсе килми — дәресләрне әзерләп бетерергә кирәк.

— Хәзер кемне үтәсең инде?

— Астрономияне.— Сөйләшергә исәбе юклыгын сиздерергә теләп, бер сүз белән коры гына җавап бирә Юрка.

— Ни турында соң ул?

— Космос. Безнең космонавтлар шунда оча ич инде.

— Гагаринны әйтәсеңме?

— Гагарин гына түгел... Күбәүләр инде.

— Ә нәмәрсәгә очалар соң алар? Ни өчен?

— Атаңа сәлам әйт! — дип куйды Юрка һәм, янә тураеп, урындык аркасына терәлеп утырды: — Әйтеп тә куясың, ә? Мич башында яткырыр идеңме әллә аларны?

— Ник эле син мич тә мич дип бәйләндең? — дип үпкәләде карт.— Мин яшәгән кадәр яшә әле,— шуннан сөйләшерсең.

— Сине кимсетү өчен әйтмим ич мин. Әмма кешеләр ник космоска очалар дип сорап утыру — монысы инде, мин сиңа әйтим...

— Менә син аңлатып бир инде. Ни өчен дип укыталар сине? Картларны ачуланып йөресен дип мәллә?

— Йә, иң беренче, космосны өйрәнү... ул бик мөһим. Килер бер вакыт, кешеләр Айга төшәр. Ә аннары бер вакытны Венерага барып җитәрләр. Ә Венерада, ихтимал, кешеләр дә яшидер. Аларны күрүе кызык түгелмени?..

— Алар да безнең кебекме?

— Мин анысын тәгаен генә белмим. Бәлки, берникадәр иләмсезрәктер алар, ник дисәң, анда атмосфера бездәгечә түгел — **ныграк кыса.**

— Әле кыйнаша башларлар.

— Ни дип?

— Ник килдең, диярләр.— Картка бу гәп кызык тоела иде.— Чакырылмаган кунак була ич.

— Кыйнашмаслар. Алар да шатланачак. Кем акыллырак икәне билгесез бит әлегә, бәлки, алардыр әле. Ул чагында безгә алардан өйрәнергә туры килә. Ә аннары, техника үскәч, ераграк та очарбыз...

Кешелекнең мондый киләчәге Юрканың үзен дә әсәрләндерә иде. Ул, урындыгыннан торып, ызба буйлап йөренә башлады.— Җир кебек үк күпме планета барлыгын без әлегә белмибез. Алар, бәлки, миллионлаптыр! Һәм һәрберсендә җан ияләре яшидер. Һәм без бер-беребез янына очып барып йөриячәкбез... Аннары шундый бер... галәмкүләм кешелек барлыкка килер. Ул дөньяда барыбыз да бертигез булырбыз.

— Әллә бер-берегез белән өйләнешергә дә исәбегез бармы?

— Белем-мәгърифәт ягыннан әйтәм ич мин. Бәлки әле, кайда да булса, безне өйрәтерлек кешегә охшаш җан ияләре бардыр. Бәлки, алар һәр нәрсәне күптән инде ачканнардыр, ә без беренче адымнарны гына ясыйбыз әле. Менә шул чагында диндә җәннәт дип атала торган рәхәт заман килер. Яисә менә син, мәсәлән, мич башыннан улларыңны күрергә теләдең ди,— рәхим ит, видеоалгычны кабызасың, билгеле бер дулкынга көйлисең дә — улларың синең янда — сөйләшә бир. Кызың янына барып, оныгыңны карашырга теләсәң — әнә, өй түбәсенә менә-

сең дә, кечерәк кенә вертолетыңны кабызасың — һәм бер... ике сәгать эчендә син кызың янында... Ә оныгың... аңа ничә эле?

— Сигезенче инде.

— Оныгың сиңа «Сугыш һәм тынычлык» әсәреннән өзекләр укып күрсәтә, чөнки аның үсеше тизләтелгән була. Ә медицина исә шундый булачак, кешеләр йөз-йөз егерме яшькә кадәр яшәячәкләр.

— Э-э-э, монысын инде шыттырдың.

— Нишләп?! Бу проблема хәзер үк инде хәл ителә. Йөз дә егерме яшь нормаль хәл дип исәпләнелә. Безгә бары тик мәгълүмат кына җитенкерәми. Ләкин без аларны Галактикадагы күршеләребездән алачакбыз.

— Ә үзегезнең кулыгыздан килмимени ул йөз дә егерме?

— Үзебез генә әлегә булдыра алмыйбыз. Акрын бара торган процесс ул. Кайчан да булса, бәлки, йөз егерме ел яшәрлек дәрәҗәгә барып та җитәрбез, тик алай тиз түгел әле. Ә менә Галактикага барып җитә алырлык космик корабны тизрәк төзергә мөмкин. Алар өчен бу, мөгаен, хәл ителгән процесс: берәр төрле даруын тапкан булулары ихтимал.

— Йөз дә егерме ел үзеңнең үк яшисең килмәс, туеп бетәрсең.

— Син теләмәсәң, башкалар шатланып риза булырлар. Әмәле табылачак аның...

— «Әмәле», имеш... Махмырдан берәр әмәлен тапсалар да ярар иде әле. Югыйсә, баш теге ни... көмешкә мичкәсе төсле.

— Эчмә соң...

— Кит әле моннан!..

Тынып калдылар.

Юрка дәресенә утырды.

— Сезнең авызыгызда һаман бер үк сүз: «Булыр! Булыр!..» — дип янә дә сөйләнә башлады карт.— Тел бистәләре. Менә син уналты ел гомереңне укып үткәрәсең, ә берәрсе үлә башлый икән, ни-нәмәрсә эшләтәсең син аны?

— Берәр нәрсәсен кисеп алам.

— Һы, кешенең әҗәле җиткән икән, кисеп ни файда?

— Мин андый... томана сорауларга җавап бирергә теләмим.

— Әйтер сүзегез юк, шуңа күрә бирмисең дә.

— Юк, дисең? Ә менә бу кешеләр!..— дип, Юрка өелеп торган китапларны кулларына алып күрсәтте.—

Бу кешеләрнең дә әйтер сүзләре юкмы? Синең берәрсен генә булса да укыганың бармы?

— Укып торасы да юк. Ялган алар бары да.

— Ярар.— Юрка сикереп торды да янә идән буйлап йөри башлады.— Чума элек бар идеме?

— Холерамы?

— Йә, холера ди.

— Бар ие. Бездә егерме ничәнче елда...

— Кая соң ул хәзер? Бармы соң?

— Ходай күрсәтмәсен! Бәлки, булыр әле...

— Менә хикмәт тә шунда, булмый шул инде ул. Аның белән ничек көрәшергә икәнен беләләр. Инде шуннан соң, элек котырган эт тешләсә, нәрсә булыр иде сиңа?

— Тилергән булыр идем.

— Һәм дә үләр идең. Ә хәзер — кырык укол аласың да, вәссәлам. Кеше исән. Чахотканы дәвалап була идеме соң? Хәзер әнә, ярты ел дигәндә, кеше шалкан кебек тап-таза була да куя. Боларның һәммәсен кем уйлап тапкан? Галимнәр! «Ялган», имеш... Аңламагачтын, ичмасам, тик кенә ятар идегез.

Юрканың болай күтәрелеп бәрелүе картны да кузгатып җибәрде.

— Шулай да булсын. Эт турысыннан дөрес тә ди. Ә менә елан чакканда ничек?.. Кая иде соң алар элек, докторлар, дим? Юк иде. Ә имче әбкәй әфсен укып төкергәләп куйса, кул белән сыпырып төшергәндәй була торган иде. Ә ул бернинди институтлар бетермәгән бит.

— Үләрлек чакмаган. Бары тик шул гына.

— Бар да әнә чактырып кара, кай җиреңне бер генә «чек» иттереп алсын...

— Рәхәтләнеп. Аңарчы укол салдырам да — теләгән кадәр тешли бирсен, авызымны гына ерып торам.

— Мактанчык та инде син!

— Менә ич соң алар, менә! — Юрка тагын китапларын күрсәтте.— Кешеләр үз тәннәрендә сынап караганнар! Беләсең килсә, академик Павлов, үлгән чагында, студентларны чакырткан да, ничек үлә баруы хакында әйтеп яздырган.

— Ничек ул алай?

— Шулай. «Менә,— ди икән,— языгыз: хәзер минем аяклар салкыная». Ә тегеләре яза. Шуннан соң куллары йөрми башлаган. Ә ул әйтә икән: «Кулларым йөрми»,— дип.

— Тегеләр язып торганмы?

— Язганнар. Аннары йөрәге туктый башлаган, ә ул әйткән: «Языгыз». Тегеләр елый-елый язалар икән.— Юрканың үзенең күзләренә, ачыттырып, яшь килде. Хикәят картка да нык тәэсир итте:

— Йә, йә?

— Һәм ул үлә. Соңгы минутына кадәр сөйләвеннән туктамый, чөнки бу фән өчен кирәк була. Ә сез шул имтомчы карчыкларыгыз белән әле тагын мең ел томаналыкта яшәгән булыр идегез... «Элек булган» да «элек булган»... Ә элек менә болай булганмы? — Юрка, розетка янына килеп, радионы тоташтырды.— Анда хатын-кыз җырлый иде.— Кая соң ул? Монда юк бит ул!

— Кем юк?

— Җырлаучы кеше юк, дим.

— Чыбыклар буенча килә ич ул...

— Радиодулкыннар бу! «Чыбыклар буенча»... Ул безнең авылда гына чыбыклар буенча. Ә ул, бәлки, кайдадыр Сахалинда җырлый булыр — шунда кадәр чыбык сузганнармыни?

— Чыбыклар шул. Үткән ел мин Ванька янына барганда күрдем: тимер юл буйлап чыбыклар сузганнар. Баганалар өстендә.

Юрка кулын селтәде:

— Сиңа аңлатып буламыни? Минем дәрес әзерлисем бар. Җитте.

— Әзерлә соң.

— Бүлдерәсең ич.— Юрка өстәл янына утырды, учлары белән колакларын каплап укый башлады.

Өйдә шактый озакка тынлык урнашты.

— Сурәте бармы соң аның? — дип сорады карт.

— Кемнең?

— Теге, үлгән диден бит әле, шул галимнең.

— Академик Павловмы? Менә ул.

Юрка, китап алып картка сузды да, Павловны күрсәтте. Галимнең сурәтенә карт җитди кыяфәт белән озаклап карап торды:

— Картайган булган икән шул.

— Ул картаймыш көнендә дә тере булган, кайберәүләр кебек... эчеп исермәгән.— Юрка, китапны алып, урынына куйды.— Аннары, мич башында аунап ятмаган, сүгенмәгән дә. Иң соңгы минутына кадәр, аягыннан язганчы, городки уйнаган ул. Ә рефлексларны исбат итү өчен күпме этне корбан иткән!.. Нерв системасы — аның тәгълиматы бит инде. Син менә ник авырыйсың?

— Махмырдан. Анысы Павловтан башка да мәгълүм.

— Махмырын махмыр, лəкин син кичəгенəк үзеңнең нерв системаңны миңгерəүлəттең, тоткарладың, ə бүген ул... язылa. Ə синдə шартлы рефлекс барлыкка килгəн инде: пенсия килдеме — шунда ук бер ярты. Син шунсыз булдыра алмыйсың.— Юрка карт эчкəн аракының зарарын һəм күңелсез нəтиҗəлəрен менə шулай тыныч кына һəм төпле аңлата алуыннан кинəт кенə туган бер рəхəтлек кичерде. Карт тыңлап ята бирде.— Димəк, нəрсə талəп ителə? Шушы рефлексны бетерү. Почтага барып пенсияне алдыңмы? Өйгə кайтырга чыгасың... Ə аякларың үзлəреннəн-үзлəре кибет ягына таба атлый. Ə син анда туктамыйча үт тə кит. Яисə икенче тыкрыктан йөр.

— Тагын да ныграк азапланачакмын гына.

— Бер тапкыр азапланырсың, ике-өч тапкыр — аннары күнегерсең. Кибет яныннан тыныч кына елмаеп үтеп йөрерсең.

Карт торып утырды, калтыранган бармаклары белəн тəмəкесен төреп, ут кабызды. Төтен суырды да йөткерə башлады.

— Аһ, анаңны оргыры... Кһм-кһм!.. Эчтəн актарып китерə. Кара син аны, ə?

Юрка янə дəресенə утырды.

Карт, ухылдап, мич башыннан төште, киез итеклəрен, кыска тунын киде, кулына пычак алып, чоланга чыкты.

«Нишлəмəк була бу?» — дип уйлады Юрка.

Карт озак кына югалып торды. Юрка аның пычак белəн кая баруын белергə чыкмакчы булган иде. Лəкин карт үзе килеп керде, ул кул яссуы кадəр сало кисəге тоткан иде.

— Ипиең бармы əле? — дип сорады ул кырыс кына.

— Ник? Бар.

— Мə, аша шуның белəн, юкса ул академикларың язганнарны өйрəнеп беткəнче үк кəкрəерсең.

Юрка хəтта югалып калды:

— Ə мин ничек кайтарырмын — юк бит ул бездə?..

— Аша. Мичтə чəйнек кайнардыр əле...

Юрка, чəйнекне алып, кружкага җылымса чəй агызды, ветчина кисеп алып, икмəк белəн ашый башлады. Карт, авырлык белəн генə янə мич башына менеп, Юркага карап ятты:

— Тəмлеме соң?

— Вери вел! Беренче сорт.

— Дуңгызны аны белеп ашатырга кирəк. Берəүлəр, сантыйланып, көз көне чамасыз тыгындыралар да чат

май гына утыра, ите бөтенләй булмый да. Икенчеләре аяк өсте каклыйлар, итлерәк булсын, янәсе. Салоның үзен генә күп кеше яратмый. Суйгачтын карыйлар: ит тә юк, май да. Ә менә болай эшләргә кирәк: бер атна ныклап ашатырга, аннары ачкалак тотарга, янә дә бер атна ашатырга, тагын ярым-йорты гына бирергә... Менә шул чагында катлы-катлы була да инде: бер кат май, бер кат ит. Белеп тозларга да кирәк...

Юрка тыңлый, үзе, рәхәтләнеп, тәмле ис килеп торган туң салоны умыра. Чынлап та, салоның мондый да ләззәтлесе сирәк очрый.

— Бик шәп булды бу! Рәхмәт.

— Тамагың туйдымы?

— Әйе.— Юрка өстәлдән чәйнек белән икмәкне алып куйды. Салоның беразы калды.— Монысын кая куярга?

— Чоланга, кисмәк өстенә куеп тор. Кичен тагын ашарсың.

Юрка чоланга чыгып керде. Керде дә, эченә суккалап, шат тавыш белән әйтеп куйды:

— Хәзер менә баш та яхшырак эшләр инде... Югыйсә... теге... утыра торгач, әзрәк кенә әйләнгән кебек.

— Ярар, алайса,— диде карт, үзе аркасына әйләнеп ятты.— Ah, анаңның бәгыренә керим!.. Яттыңмы — җанны актара башлый.

— Әллә барып берәр чәкүшкә алып кайтыйммы? — диде Юрка.

Карт дәшми ятты.

— Кирәкмәс... болай да үтәр. Соңынтынрак тавыкларга ашарга бирерсең дә сыер алдына төнгә ике сәнәк печән салырсың әле. Капкаларын ябарга онытма.

— Ярар. Хәзер болай: нинди дәресләр калды әле безнең? География. Хәзер без аны йөгертеп кенә үтәбез.— Юрканың күңеле күтәрелде: тамак тук, дәресләре әзерләнеп бетте диярлек — кичен чаңгы шуарга да була.

— Ә аның, ни, туганнарыннан берәү дә булмады микәнни? — дип көтмәгәндә сорап куйды карт.

Юрка аңламый торды:

— Кемнең?

— Теге академикның соң. Студентлар үзләре генә булганмыни?

— Павловныңмы? Булгандыр инде. Мин тәгаен генә әйтә алмыйм. Иртәгә мәктәптә белешермен.

— Балалары булгандыр ич инде?

— Булгандыр. Иртәгә белермен.

— Булгандыр, әлбәттә. Бер туганың да булмаса, бик

алай әйтеп яздырып ята алмассың. Ялгызыңа гына яман.

Юрка каршы сүз әйтмәде. «Ә студентлар кеше түгелмени?» — дип әйтергә булыр иде. Ләкин ул дәшмәде.

— Шулай инде,— дип җөпләде ул,— ялгызыңа гына күңелсез.

## ВАНЬКА ТЕПЛЯШИН

Ванька Тепляшин үз авыллары шифаханәсендә уникеилле эчәк җәрәхәте белән ята иде. Ятса ятар иде әле. Ләкин шулчак шифаханәгә район шәһәреннән бер кеше килде, ВанькаНЫ врачка чакыртып алдылар, әлеге кеше белән икәүләп аны алай да болай әйләндереп-тулгандырып, уарга тотындылар, эчен басып-басып карадылар, аркасына суккаладылар... Үзара ни хакындадыр сөйләшеп алгач, әйттеләр Ванькага:

— Шәһәр шифаханәсенә барырга ризамы?

— Ник? — диде Ванька, аңламыйча.

— Ятарга. Монда ничек ятсаң, анда да шулай. Мене... Сергей Николаевич дәвалар үзеңне.

Ванька риза булды. Шәһәр шифаханәсендә аны әйбәт урнаштырдылар. Һәм «тематик» авыру дип йөртә башладылар.

— «Тематик» авыру кайда әле? — дип сорый торган булды шәфкать туташы.

— Кайда булсын, бәдрәфтә тәмәке тарта торгандыр,— дип җавап бирәләр иде Ваньканың күршеләре.

— Тагын тартамыни әле? Нишләргә инде бу «тематик» авыру белән?..

Ваньканың үзенә шәһәр шифаханәсе никтер ошап бетми иде. Палатадашларына ул инде үз гомерендә булган хәлләрнең барысын сөйләп бетерде: үткән елны ничек итеп аның шоферлык таныклыгын алып калырга теләүләрен дә, бер тапкыр машинасы белән суга батып үлә язуын да хәтеренә төшерде ул.

— Алда боз менә болай бөкрәеп, калкып тора... Мин ишекне ачып куйдым, газга бастым. Кинәт кенә аска мәтәлеп китмимме!..— Ванька сөйләгәндә кабалана, кулларын бутый, бер нәрсәдән икенче нәрсәгә сикерә.— Киттем бардым!! Чын менә, таудан түбән төшкән кебек! Су алгы тәрәзәгә китереп тә бәрде! Ә ишекне боз китереп кыскан, ачылмый. Син күр дә мин күр, су төбенә төшеп барам бит, ә ишекне ачып булмый. Ә кабинада инде

йөзеп йөрерлек. Шуннан мин икенче ишекнең тоткасын капшап табып, кабинадан чыктым да тирә-якка карана башладым...

— Син, теге ни, мунчага килеп кергән кебек: «чыктым, карана башладым», имеш. Кимет әзрәк.

Ванька, караватында яткан килеш, үзенең алдау белмәс күзләрен тасрайтты.

— Мин алдыйммы?! — Ул хәтта беравык сүз таба алмый торды.— Тек... Син нәрсә? Нишләп алдыйм мин сезне! Тек...

Чыны да шул, Ванькага күз ташлау белән үк аңлыйсың: алдый да белмидер әле ул, мөгаен. Алдаша белергә дә кирәк бит.

— Йә, йә? Дәвам иттер, Вань. Тыңлама аларны.

— Мин, димәк ки, өскә карыйм һәм дә күрәм: өстә тишек зәңгәрләнеп тора,— минем төшеп киткән җир... Мин шунда карап йөзәм.

— Су астында күпме вакыт булдың соң син?

— Ә мин каян белим? Күп булмаса кирәк, сөйләгәндә генә шулай озак ул. Бүлдерәләр тагын, җитмәсә...

— Йә, йә?

— Килеп чыктым шулай берзаманны... Минем янга инде кешеләр чабыша иде. Иң якын йортка алып керделәр...

— Шунда ук аракымы?

— Башта хушбуй белән ышкыдылар. Шуннан соң атна буе миннән «Кызыл канәфер» исе килеп йөрде. Аннары гына аракыга йөгереп барып кайттылар.

...Ванька ничек акрынлап сагына башлавын шәйләми дә калды. Сәгатьләр буе тәрәзә янында басып тора, үзенең акылына һәм йөрәгенә ят урам тормышын күзәтә иде ул. Бик сәер тормыш белән яши ул урам: тавыш та кычкырыш, ләкин беркем беркемне ишетми. Һәммәсе дә каядыр ашыгалар, ә өстән карап торганда бар кеше дә бер төрле күренгәнлектән, алар үзләре беркая да китеп югалмыйлар, һаман бер урында таптаналар кебек. Һәм Ванька тиздән күнекте, кешеләр, машиналар өстеннән күзен шудыртып кына үтә торган булды. Шул арада, билләрен уйнаткан булып, кыска юбкалы берәр чикерткә үтеп китә, Ванька аны күзе белән озатып кала. Ә болай — һаман бер үк нәрсә. Ванька юксына башлады. Аны ялгызлык интектерә иде.

Һәм шулчак астагы шул тереклек эчендә, һич көтмәгән җирдән энисен күреп алып, әй гаҗәпләнде, әй шатланды да соң ул!.. Энисе урам аша чыгып килә, үзе,

куркып, як-ягына карана... Аһ, сөекле әнкәем лә, энекәччәем! Белгән бит, белеп килгән!

— Әни килде! — дип сөрән салды ул палатадагыларның барчасына.

Шулкадәр дә көтелмәгәнчә килеп чыкты бу, шундый да ачык яңгырады кешенең күңел сөенече — һәммәсе көлеп җибәрделәр.

— Кая ул, Ваня?

— Әнә ич! Әнә, кулына сумка тоткан! — Ваня, тәрәзәдән аска иелеп, кычкырып җибәрде: — Әни!

— Бар, аста үзең каршы ал,— диделәр Ванькага.— Юкса, кертмәсләр дә аны: бүген кабул итү көне түгел бит.

— Кертми калмаслар. Авылдан килдем, дияр...— дип төрлечә фараз кыла башладылар.

— Кертерләр сиңа! Теге бетәшкәне, кызыл күзлесе туры килсә, кертер дип уйлама да.

Ванька аскы катка йөгерде.

Ә энисе нәкъ әнә шул бетәшкән кызыл күз янында гозерләнеп басып тора иде инде. Кызыл күз исә аның сүзенә колак та салмый.

— Миңа килгән ул, миңа! — дип ерактан ук кычкырды Ванька.— Әни ул минем!

— Чәршәмбедә, шимбәдә, якшәмбедә,— дип агач тавышы белән шакылдады кызыл күз.

Ванькины күрүгә, энисе дә, шатланып, аның каршысына атламакчы булган иде дә, кызыл күз җибәрмәде.

— Артка чик.

— Минем янга, дим бит! — дип кычкырды Ванька.— Нишлисең син?!

— Чәршәмбе, шимбә, якшәмбедә,— дип янә өч тапкыр шакылдатты теге... вахтермы, кемме дип йөртелгән бәндә.

— Белмәдем бит мин,— дип ялвара башлады энисе.— Авылдан мин. Белмәдем мин, иптәш... Миңа менә аның белән берәр җирдә аз гына сөйләшеп утырасы иде...

Энисенең кинәт шулай кызганыч тавыш белән, хәтта иләнелеп беткән, күнегелгән ялвару белән сөйләп китүенә һәм шундый тонга бик тиз күчүенә — ул моңа игътибар итте — Ванька гомерендә беренче тапкыр шаккатты... һәм энисенең шулай түбәнсенүе өчен аңа оят булып китте. Ул аңа дәшмәскә кушты:

— Туктап тор әле, әни.

— Ни булган? Аңлатам гына ич мин бу иптәшкә...

— Дәшмә! — диде ул янә.— Иптәш,— Ванька вах-

терга әдәп белән һәм дәрәҗә саклап мөрәҗәгать итте, әмма тегесе аңа карамый да иде. Ванька аңа катырак дәште.— Иптәш! Мин сезгә әйтәм!

— Вань,— дип кисәтте аны әнисе,— ул үз улының һич уйламаган җирдән кисәк кенә ычкынып китә торган гадәте барлыгын белә иде.

Кызыл күз исә алдан да, арттан да әйтелгән үтенеч сүзләрен колагына да элми, гүя үз янында бер җан иясе дә юк кебек, илтифатсыз гына читкә карап тик тора иде.

— Әйдә, әнә тегендә утырып торыйк,— диде Ванька, тынычлыгын җуймаска тырышып. Ул вахтер артындагы эскәмиягә ишарәләде һәм тегенең яныннан үтеп китмәкче булды.

— Артка чик,— дип Ванькага хәтта җирәнгән сыман әйтте тегесе. Һәм, җиңеннән тотып, кире бормакчы булды.

Ванька, әйтерсең, шуны гына көткән иде. Кызыл күз аңа кагылуга, кискен хәрәкәт белән вахтерның кулын читкә этәрде һәм, агарына башлап, ләкин һаман да әле тыныч тавыш белән әнисенә:

— Менә бирегә, шушы эскәмиягә утырыйк,— диде.

Әмма шуннан соң да кызыл күз аны арттан эләктереп алыр дип сагаеп көтте Ванька. Һәм кызыл күз шулай итте дә. Ваньканың буй-буй пижамасының якасыннан эләктерде һәм авырттырып үзенә тартты. Шул чак Ванька аны кулыннан тотып алды да бик каты кысты, тегенең хәтта авызы кыегайды.

— Кулың озайтканны тагын бер күрсәм,— диде ул, тавышын баса төшеп һәм тегенең йөзенә текәлеп. Үзе исә тиешле сүзләрне таба алмый интекте,— мин сине... сезнең белән бик җитди сөйләшү булачак.

— Вань,— дип ялынды әнисе, еларга җитешеп.— Ай, ходаем...

— Утыр,— диде аңа Ванька (тавышы карлыгып чыкты).— Утыр менә шунда. Сөйлә, нихәлләр бар сездә?..

Кызыл күз аз гына вакытка каушап калды, аннары исенә килеп, хәвефле тавыш белән кычкырып җибәрде:

— Стигнеев! Лизавета Сергеевна!.. Минем янга! Башбаштаклык биредә! — Һәм кызыл күз, тилергән кешене тотарга җыенгандай, кулларын киң җәеп Ванька өстенә килде. Әмма Ванька урынында утыра бирә, үзе, пружинадай киерелгән хәлдә, астан гына тегене күзәтә иде. Һәм аның бу карашы кызыл күзне тукталып калырга мәҗбүр итте. Ул, тирә-ягына каранып, янә:

— Стигнеев! — дип кычкырды.

Ян бүлмәдән ак халат кигән, кулына булка тоткан базык гәүдәле Евстигнеев йөгереп чыкты.

— Ә? — диде ул, кайда нинди башбаштаклык барлыгын аңламыйча.

— Минем янга! — дип кычкырды кызыл күз һәм кулларын җәеп Ванькага ташланды.

Ванька моңа әзер иде... Вахтер артка очты. Һәм шуннан соң Евстигнеев та, «башбаштаклык»ның нидә булуына төшенеп, Ванькага ябырылды.

...Алар Ванькаңы эләктерә алмадылар... Ул качмый да, әмма үзен тотып алырга да ирек бирми иде. Евстигнеев шактый ук таза икән, һәм кызыл күз белән икәүләп алар бөтен көчкә тырышалар, ә Ванька исә өстәлләр һәм тумбочкаларга кагылудан сакланып кына хәрәкәт итте. Әмма шулай да вахтерның тумбочкасы бер читкә очты, аның өстендә торган графин да ватылды. Китте тавышгауга... Ак халатлылар җыелды. Ванькаңың врачы Сергей Николаевич та йөгереп килеп җитте... Кызыл күз белән Евстигнеевны көчкә генә тынычландырдылар. Ваньканы өске катка алып менеп киттеләр. Сергей Николаевич алып менде. Аның кәефе нык кырылган иде:

— Ник алай эшләдең, Иван?..

Ванька, киресенчә, тынычланып калды. Ул үзенең өйгә кайтып китәчәген аңлаган иде инде. Ул хәтта энисенә үзен көтеп торырга кушты.

— Ни шайтаныма шуның белән бәйләндең әле син? — дип берни аңламыйча кабатлады Сергей Николаевич. Ванька докторны бик ихтирам итә иде.

— Энине кертмәде ул.

— Миңа әйтергә иде, мин барысын да җайлаган булыр идем! Палатаңа кер, мин алып килермен аны.

— Кирәкми, без хәзер өйгә кайтабыз.

— Ничек инде өйгә? Син ни сөйлисең?

Ләкин Ванька үзенә дә аңлашылмый торган үҗәтлек күрсәтте. Өйгә кайту уеннан тынычланган иде дә ул. Сергей Николаевич аны үзенең кабинетында да үгетләп карады... Болай диде хәтта:

— Энием әлегә монда торып торсын. Бер өч көнгә. Үзе күпме тели! Миндә урын җитәрлек. Эшне без ахырынача җиткермәдек бит әле. Аңлыйсыңмы? Син мине кыен хәлгә куясың. Исең китмәсен ул ахмакларга! Нишләтмәк кирәк аларны? Ә энием синең яныңа килеп йөрер...

— Юк,— диде Ванька. Ул энисенең кызыл күзгә ничек ялварып каравын исенә төшерде...— Юк. Әйтмәгез дә!

— Ләкин мин сине чыгармыйм ич әле!

— Мин тәрәзәдән сикерәчәкмен... Төнлә белән пижамадан гына качып китәм.

— Карале син моны,— диде үпкәләгән тавыш белән Сергей Николаевич.— Юкка болай кыланасың.

— Ярый, ярый.— Ванькага хәтта күңелле дә иде. Доктор гына бераз кызганыч кызганычын, үпкәләтте бит үзен.— Ә сез башка бер җәрәхәтле кешене табыгыз... Әнә теге, тәрәзә янында ята бит әле, сары чәчле,— аңарда да шундый ук җәрәхәт.

— Эш анда түгел. Син юкка алай итәсең, Иван.

— Юк.— Ванька торган саен үзен күңеллерәк хис итә иде.— Үпкәләмәгез инде сез миңа.

— Һмм... нишлисең бит...— Сергей Николаевичның, чыннан да, бик кәефе кырылган иде.— Сине болай тоту да файдасыз. Уйларсың әле, бәлки... Тынычланырсың...

— Юк. Хәл ителгән инде.

Ванька үзенең вак-төяк әйберсен җыярга дип палатасына ашыкты.

Палатада аны берсен-берсе бүлдереп тирги башладылар:

— Юләр! Чыгар идең әле...

— Сине бередә терелтеп чыгарачаклар иде бит. Сергей Николаевич ахыргача дәвалаган булыр иде.

Тиздән энисе белән бергә автобуска утырачагын һәм бер сәгать дигәндә Ваньканың инде өйдә булачагын аңламыйлар иде шул бу кешеләр. Алар ни өчендер менә шуны төшенеп җитә алмыйлар иде.

— Ниндидер бер ахмак аркасында үзеңнең сәламәтлегеңә зарар китерәсең. Менә син, әй!

— Кеше булырга кирәк,— диде Ванька ниндидер үчле канәгатьлелек, хәтта бераз тантана белән.— Аңлашылдымы?

— Шылды, шылды... Юкка кызуланасың, юкка. Ул кызыл күзгә, дим, бер илле тиен төртергә иде сиңа, җайлы гына буладыр ие. Син нәрсә инде, ә?

Ванька барысы белән дә күңелле генә саубуллашты, аларга саулык теләде дә, күңелендә җиңеллек тойган килеш, йөгереп түбән төште.

Аста аңа өс киемнәрен алырга кирәк иде. Ә аларны әлеге дә баягы Евстигнеев бирә иде.

Ул Ванькага һич тә усал итеп карамады, хәтта әле кызганган сыман әйтеп куйды:

— Кудыларммы? Шул-шул менә...

Ә киемнәрен биргәндә, Ваньканың колагына иелеп, кичеккән шелтә белән акрын гына болай диде:

— Син аңа бер илле тиен бирер идең дә, эше бетте, бернинди тавыш та булмас иде. Яшьләр шул сез... Шуны да белмәскә...

— Кеше булырга кирәк, илле тиеннәр чәлдереп ятарга түгел,— диде Ванька эре генә. Әмма биредә, нафталин исе бөркелеп торган подвал эчендә, әллә күпме элгечләр, кием-салым арасында ул сүзләр алай мәртәбәле яңгырамый иде. Евстигнеев аларга дикъкать бирмәде.

— Ботинкаң шушымы? Синекеме?

— Минеке.

— Дәваланып бетмәс борын китәсең...

— Өйдә дәвалап бетерермен.

— Өйдәме? Дәвалар лар өйдә...

— Сәламәт бул, Иван Петров! — диде Ванька.

— Үзең сәламәт бул. Врачтан үтенеп карар идең, булмаса, бәлки, калдырырлар иде. Ул ахмак белән юкка гауга чыгардың.

Ванька Евстигнеевка берни дә аңлатып тормады, әнисе янына ашыкты; ул, мөгаен, кызыл күз янында елап утыра булыр.

Һәм шулай булып чыкты да. Әнисе вахтер янындагы эскәмиядә шәле белән яшьле күзләрен сөртеп утыра иде. Кызыл күз үзенең тумбочкасы янында коридорга төбәлеп басып тора, күзләре белән аны буйдан-буйга айкый. Таяк кебек баскан да каткан. Аны күрүгә, Ваньканың дулкынланудан хәтта йөрәге кага башлады. Ул хәтта адымнарын акрынайтты — тегеңә соңгы тапкыр ниндидер сүз әйтеп китәсе килде. Җиткерерлек итеп әйтергә иде. Ләкин һич кенә дә кирәкле сүзне таба алмады.

— Сәламәт бул! Келтерик! — диде Ванька.

Кызыл күз, сискәнеп, күзен ачалак-йомалак китерде, ләкин борылып карамады, коридорны күзе белән буйлап тора бирде.

Ванька әнисенең сумкасын кулына алды да, алар, имеш-мимешләргә караганда, хәтта рактан да дәвалый ала торган мактаулы шәһәр шифаханәсен калдырып, чыгып киттеләр.

— Елама әле,— диде Ванька әнисенә.— Син нәрсә?

— Син, улым, ничектер, беркайда да яхшылап торал-

мыйсың,— дип күңелен әрнетеп торган уен әйтте эние.— Теге чакта ФЗӨ белән дә шулай булды...

— Йә, җитәр лә!.. Чәчрәп китсеннәр ФЗӨләре белән. Сиңа тагын бернәрсәне әйтәсем килә: әнә теге кызыл шарларын акайткан бәндәгә ялварган күк беркемгә дә ялварма моннан ары. Беркайчан беркемгә ялынма. Төшендеңме?

— Ялынмыйча гына күп эш майтарырсың инде.

— Әмма... алай да ярамый бит... Тыңлап торуы оят.

— Оят, имеш, аңа!.. Миңа әнә хәзер пенсия өчен күпме кәгазь җыярга кирәк. Сорамый-ялынмый гына йөреп кара әле, күпме җыярсың икән?..

— Җитте, җитте...— Әнинең сүзеннән өстен чыгып буламы соң! — Өйдә нихәлләр бар?

— Юк әллә ни. Үзебездә ятып чыгасыңмы соң?

— Һм... белмим әле,— диде Ванька.— Минем хәлем әйбәтләнде инде.

Бераздан соң алар, вокзал янында автобуска утырып, өйгә кайтып киттеләр.

# ЙӨГӘНСЕЗ АЛЕША

Исеме дә аның Алеша түгел, ә Костя Валиков. Ләкин авылдагы һәммә кеше аны Йөгәнсез Алеша дип йөртә. Һәм менә ни өчен: безнең заманда сирәк очрый торган тыңлаусыз, җавапсыз кеше итеп танытты ул үзен. Хәер, аның җавапсызлыгы ул кадәр үк иксез-чиксез дә түгел: атнаның биш көнендә ул кару белмәс эш кешесе, аннан да битәр — тырыш, уңган (җәен колхоз сыерларын көтә, кышын исә терлек карый — фермада кочегар булып эшли, кара төннәрдә ялгызы сыерлар бозаулаткан чаклары да була). Ләкин менә шимбә көн җиттеме, аптыраш: Алеша тугарыла да куя. Атнасына ике көн — шимбә һәм якшәмбе көннәрне ул колхоз эшенә чыкмый. Үзенә-үзе мондый тәртипне кайчан куйган — анысын хәтерләмиләр дә инде, тик һәркем белә: бу әкәмәт Алеша «туа-тумыштан» шундый — шимбә белән якшәмбедә эшкә чыкмый.

Әлбәттә, аның бу гадәтен бетерергә тырышып карамадылар түгел, кат-кат тырыштылар, тик моннан берни дә барып чыкмады. Аннары, кызганалар да иде шул: биш бала үстерә, шуларның тик олысы гына унынчы класска җиткән әле, калганнары, сарымсак бүлемтекләре

кебек, кайсы икенче, кайсы өченче, кайсы бишенчедә... Менә шуннан кул селтәделәр дә инде. Селтәмичә дә ни эшлисең? Үгетлә-үгетләмә, стенага борчак сипкән белән бер. Күзен челт-мелт китереп тик тора... «Йә, аңладыңмы, Алеша?» — дип сорыйлар аңардан. «Нәрсәне?» — «Синең кебек, башыңа ни килсә, шуны эшләргә ярамый бит инде. Фабрикада эшләмисең, авыл хуҗалыгында эшлисең ич син! Ничек болай була инде, ә?» — «Нәрсә?» — «Тиле булып кыйлануыңны ташла! Синнән шул хакта сорыйлар: шимбә көн эшләргә уйлыйсыңмы?» — «Юк. Ә тилелек турысына килгәндә, үзара гына сөйләшик: мин дә булдыра алам аны... маңгай турыңа берне кундырсам, син моның өчен берничди статья ябыштыра алмыйсың. Без дә законны беләбез. Син мине сүз белән мәсхәрәләдең, ә мин маңгаеңа — үзара җавап кайтарышу дип санала». Менә сөйләшеп кара син аның белән. Шимбә көннәрдә ул хәтта җыелышка да килми.

Шимбә көннәрен ул нишли икән соң, диярсез?

Шимбә көнне ул мунча керә. Шул гына. Башка берни эшләү юк. Мунчаны кыздыра да, юынып алып, чабына башлый. Котырган кеше төсле бишәр сәгать чабына, әйтерсең лә паровоз! Тукталып ял итә, тәмәке тарта-тарта, әлбәттә... Тик барыбер, моңа түзәр өчен нинди организмың булырга кирәк! Ат кебекме?

Иртән йокысыннан уянуга, Алеша бүген шимбә икәнен исенә төшерә. Һәм шунда ук аның җанына җылы йөгерә. Йөзләре үк яктырып китә. Ул, юынып та тормыйча, лапаска утын ярырга чыга.

Мунча ягуның ул гына белгән хикмәтләре бар. Әйтик, мунча мичен Алеша фәкать каен утыны гына яга: аның кызуы тиз сүрелми торган була. Каен утыннарын сайлап ярганда да ул бу эшне бик пөхтәләп, тәмен белеп башкара...

Мисалга, менә шундый шимбәләрнең берсе.

Көннәрнең күңелсез, төксе чагы — өшетә-туңдыра, бөтен җир юеш, туктаусыз җил уйный — октябрь ахыры җиткән. Алешага әнә шундый көн кирәк тә инде. Төнлә белән үк ул яңгыр сибәли башлавын ишетеп ятты — тәрәзә пыяласына шыбыр-шыбыр вак кына тамчылар килеп бәрелә дә тынып кала. Аннары җилләтеп җибәрде, өйнең уң як югары почмагында, гадәттәгечә, улаган авазлар ишетелеп торды. Тәрәзә капкачлары дөпдөп килде. Бераздан җил басыла төште, тик иртә белән дә әле ул туктап җитмәгән, боздай салкын сулышын сиздереп тора иде.

Алеша, балтасын алып, лапас алдына чыкты, ярырга дип каен тумраннарын сайлап ала башлады. Суык һава фуфайкасы эченә шуышты... Ләкин Алеша кизәнә-кизәнә балтасын эшкә җикте һәм шунда ук җылынды да.

Ул әрдәнәдәге түмәрләрнең юанракларын сайлап ала. Дуңгыз баласын тоткандай, ике куллап күтәреп бүкән янына алып килә.

— Күрче, менә син нинди,— дип сөйләнә ул, тумранны мактап.— Атаман кебек...— Һәм, әлеге «атаман»-ны бүкән өстенә бастырып, башына балта белән ора.

Күп тә үтми, пүләннәр зур бер өем булып өелде. Шуларга карап озак басып торды ул. Каен пүләннәренең җете аклыгы, үзенә бер чисталыгы, яргалаклардан килгән әчке таза, салкын ис, урман исе күңелен әсәрләндерде...

Алеша утынны мунчага ташыды, мич буена тигез итеп өеп куйды. Соңыннанрак тагын бер ләззәтле мәл — мичне ягып җибәрү минуты җитәр. Мичкә ут төрткәндә Алеша хәтта дулкынландыргыч рәхәт бер тойгы кичерә. Ул гомумән утка карап торырга ярата.

Әле бит аның суын да ташып куярга кирәк. Бик үк күңелле эш түгел инде түгелен, күңел кайтаргыч дип тә әйтеп булмый. Шулай да Алеша тизрәк ташып бетерергә тырыша. Мөлдерәмә чиләкләрен көянтәсенә элә дә, суын түкмәскә тырышып, озын гәүдәсе белән бөгелә-бөгелә, җил-җил атлап китә. Карап торсаң, көлке инде. Кое янындагы хатыннар аның артыннан карап, үзара сөйләшеп калалар:

— Атлавын гына күр әле! Акробатмыни!

— Тамчысын да түкми үзе!

— Кая дип шулай чаба икән соң ул?

— Тагын шул мунчасын ягадыр инде...

— Иртә ич әле!

— Көне буе мунчасы белән мәш киләчәк бүген. Ни генә әйтсәң дә, Йөгәнсез Алеша шул инде...

Алеша мич өстенә утыртылган казанны тум-тулык итеп тутыра, ике зур кисмәк тә, моннан унбиш еллар элек сатып алынган, бер-бер артлы барлык сабыйларын коендырган цинк ванна да су белән тула. Алеша ул ваннаны хәзер әнә шулай мунчага көйләп куйды. Бик тә җайлы. Ләүкәнең бер кырыенда гына тора, урынны да күп алмый, чабынырга да комачауламый, ә су һәрвакыт янында. Ләүкәдә бик җенләнеп китеп, эсседән түбә чәчләре чытырдый башласа, Алеша башын шул ваннага чумдырып ала иде.

Суын ташып бетергәч, Алеша, бусагага утырып, тәмәке көйрәтте. Утырып тәмәке тарту да бик күңелле, бик рәхәт аңа. Шундый чакны Алеша мунча алдындагы һәм аңа терәп салынган алачыктагы хуҗалыгын күздән кичерергә ярата. Ниләр генә юк биредә! Сапсыз иске чалгы дисеңме, тырма, сәнәк дисеңме... Кечкенә верстагы, төзек эш кораллары: ышкы, кул пычкысы, өтергеләре дә бар. Болары — якшәмбе көнгә, биредә ул иртәгә тәнен язачак.

Мунча әлегә төмсә һәм күңелсез, ләкин аның салкын әчкелтем исен аралап, тиздән башланачак бәйрәмне хәбәр иткәндәй, каен утынының чак сизелерлек нечкә исе борынга бәрелә. Алешаның күңелендә шатлык хисе тибрәнеп ала, «Хә-ә-зер», дип уйлап куя ул. Мунчаны әле юып чыгарырга кирәк. Алеша хәтта шул юу-чистарту эшләрен дә хатынына ышанып тапшырмый. Аның әзерләп куйган каты себеркесе, банкада комы да бар... Алеша, фуфайкасын салып ташлап, күлмәк җиңнәрен кайтарып куйды да тотынды ышкырга, ялтыратырга! Бөтен җирне каты себерке белән ышкып юды да, соңыннан чиста су сибеп, чүпрәк белән сөртеп чыкты. Чүпрәкне чайкап, мунча янында үсеп утырган чаган ботагына элеп куйды. Менә хәзер ягып җибәрсәң дә була. Алеша янә тәмәкесен кабызды... Сәленке-сүрән күк йөзенә, ерактагы моңсу офыкка, авыл өстенә күз йөртте... Әле беркемнең дә мунчасы ягылмаган. Соңыннан, көн кичкә авышкач, ягарга тотыначаклар. Гел шулай: аннан-моннан, ашык-пошык, ничек кирәк алай җиткереп, мунча керә дә башлыйлар. Ачы төтен исенә тончыга-тончыга чабыналар. Аннары шул инде: туйганчы чабынырга өлгерми, ис тидерәләр, үләргә җитешкән хәлдә кайтып урынга егылалар да шуны мунча кердем дип уйлыйлар. Әһ-һе-һе... Алеша итеге белән басып, тәмәке төпчеген юеш туфракка батырды да, мунчага керде.

Ул утыннарны мичкә, барлык кешеләр кебек үк, икене буйга, берне аркылыга, калганнарын шуның өстенә өя. Тик урта бер төшкә, пүләннәр арасында калдырыла торган буш урынга — башка кешеләр анда чыра, кәгазь тутыралар, әле тагын керосин да сибәргә гадәтләнделәр — Алеша берни дә салмый: аркылы куела торган пүләннең урта бер җирен балта белән сүсәрли дә, ут элдертү белән, мич янып та китә. Мичтәге ялкынның көчәйгәннән-көчәя баруы — бик тә тәэсирләндергеч минут. Аһ, шәп тә соң! Алеша мич каршына чүгәләгән дә күзен дә алмый күзәтә: башта нәни генә, кыюсыз гына калтырап-дерелдәп торган ут теле югарыга үрли, үсә-

дөрли, куәт җыя бара. Алеша утка карап бик күп уйлар кичерә... «Сез менә бөтен кешене бертөрле яшәтмәкче буласыз... Беләсегез килсә, ике утын пүләне дә бергә янып бетми, ә сез кешеләрнең бер үк төрле яшәвен телисез». Аннары ул үзенә тагын менә мондый ачыш ясады: иң азакта, үләр алдыннан, кешенең шулкадәр дә яшисе килә, шулкадәр дә өметләнә ул, юк кына даруга да сөенеп бетә алмый!.. Монысын беләләр. Тик кечкенә генә таякчык та шулай: янып бетәр алдыннан гына шундый дөрләп-балкып китә, шундый ялкынланып ала, гаҗәпләнеп бетә алмыйсың — каян килә икән аңа шулкадәрле соңгы көч-куәт?

Утын пүләннәре дөрләп яна башлады, хәзер кайтып чәй эчәргә дә була. Алеша юынгычта битен-кулын юып алды, сөртенде, үзендә бер җиңеллек тоеп, өйгә юнәлде.

Ул мунча белән мәш килгән арада, балалар бер-бер артлы мәктәпкә элдерткәннәр иде. Ишекнең әледән-әле ачылып-ябылып торуын, кече капканың шыгырдавын Алеша ишетеп йөрде. Балаларны Алеша ярата иде, ләкин ул балаларны ярата дип беркем уйламас: моны ул сиздерми иде. Кайчакта аларның берәрсенә озаклап дикъкать белән карап тора, һәм яратудан, сокланудан аның күкрәге кысылып куя. Табигатьнең хикмәтле көченә хәйран кала иде ул: нидән шулай бар була бу кеше? Юктан гына бит, бик тә кечкенә нәрсәдән. Балаларын бик нәни, ярдәмчесез чакларында аеруча ярата торган иде Алеша. Дөрестән дә, нәни гөл сабагы кебек бит сабый: әйдә, бар көчеңә чытырдап ябыш та тернәшеп үс, югарыга үрмәлә. Алда төрлесе булыр — әллә нинди акылларың булса да, һәммәсен дә алдан күрү мөмкин түгел. Һәм балалар үсәләр, өскә үрмәлиләр. Алешаның үзеннән генә торса, ул тагын бишне әмәлләр иде, тик хатыны бик йончыды.

Чәй эчә-эчә хатыны белән гәпләшеп алдылар.

— Көннәр бик салкынайтты, кар төшүен көт тә тор,— диде хатыны.

— Төшәр дә. Анысы ярар иде дә, җир юеш бит әле.

— Яктыңмы мунчаңны?

— Яктым.

— Кузьмовна акча сорап кергән иде... Әҗәткә дип.

— Йә? Бирдеңме соң?

— Бирдем. Чәршәмбегә кадәр, ди, ул көнне бәрәңге акчасын аласылар икән...

— Ярар, әйбәт булган.— Үзләреннән дә менә шулай, әйтик, акча алып торырга мөмкин булуына Алешаның күңеле хушлана иде, ни дисәң дә, кеше күзенә базыбрак

карый аласың. Юкса, бар белгәннәре: «йөгәнсез» дә «йөгәнсез». Аңгыра халык.— Күпме алып торды?

— Унбиш сум. Чәршәмбе көнне бәрәңге өчен акча алабыз, ди.

— Ярар, алай булса. Минем эшем бетмәгән әле, киттем.

Хатыны җавап итеп бер сүз дә дәшмәде, бар, дип тә әйтмәде, барма, дип тә әйтмәде. Ә менә элегрәк булгалый иде андый каршы әйткәләүләр, әрләш-кычкырышка кадәр барып җитә торган иде: имеш, тегесен эшләргә кирәк, монысын — көне буе мунча артыннан гына йөреп булмый, янәсе! Алеша андый вакытта да ник бер карыш чигенсен: шимбә икән, димәк, мунча гына. Беттекитте. Ник шунда барысы янып бетми! Ник җәһәннәмгә олакмый! Андый вакытта Алеша ямьсез тавыш белән: «Нәрсә, әллә миңа җанымны кырыкка ярыргамы?» — дип кычкыра. Нәкъ менә шул кычкыруы белән хатыны Таисьяны өркетте дә инде ул. Эш менә нәрсәдә: Алешаның бертуган абыйсы Иван әнә шулай атылды да үлде. Ә моңа китереп җиткергән кеше үзенең газиз хатыны булды: алар да шулай кычкырышып китәләр дә, кычкырыша торгач, бер заман Иван стенага башын бәрәбәрә тәкрарлый башлый: «Кайчангача шулай газап чигәргә миңа?! Кайчангача?! Кайчангача?!» Тиле хатын, тынычландырыр урында, тегенең касыгына төртә: «Әйдә, әйдә... Ныграк бәр! Йә-ле, маңгаең ныгракмы икән, стенамы?» Иван мылтыкны йолкып ала... Хатыны һушы китеп ава, ә Иван мылтыктан күкрәгенә дөпелдәтә. Ике баласы калды. Менә шуннан соң кисәтеп куйдылар да инде Таисьяны: «Кара аны, сак бул: нәселләрендә түгелме икән андый зәхмәт?» — диделәр. Һәм шуннан соң Таисья каршы дәшеп сүз әйтмәс булды.

Чәен эчкәч, Алеша җылыда, мич янында тәмәке көйрәтеп алды да янә мунчасына китте.

Ә мунча ажгырып кызып утыра иде инде.

Ишектән, талгын гына аккан елга борылышын хәтерләтеп, тигез һәм көчле агым булып, өскә төтен күтәрелә. Баштарак шулай була, ә соңыннанрак, мич кызып җиткәндә, төтен азая. Хәзер менә тагын бераз утын өстәп җибәргәндә шәп булачак: утынны күмер өстенә дә салмыйсың, шуның белән бергә, дыңгычлап тутырдым да түгел, утка иркенлек була. Ут иркенләп, киңәеп, һәр почмакны урап-урап йөрсен. Алеша төтен агымы астыннан иелә-иелә мич каршына килде, идәнгә утырды да янган мичкә карап тора башлады. Идән инде җылынып

килә, парлана: биткә, тез башына кызу бәрә, капланмый утырсаң, түзәрлек тә түгел. Биредә озак утырмавың хәерлерәк, ис тигәнен сизми дә калырсың. Алеша янган утыннарны рәтен белеп кенә кузгатты, әрле-бирле китерде дә һавага чыкты. Эш җитәрлек әле, миннек әзерләп куясы, фонарьга керосин саласы, нарат ботаклары чапкалап кертәсе бар... Алеша, авыз эченнән сүзсез-нисез генә нидер көйли-көйли, мунча чормасына менде, шундагы колгадан тыгызрак миннекне сайлап алды, утынлыкта тигез, йомшак нарат ботаклары тураклап, мунча алдына кертеп өеп куйды. Монысы да булды. Тагын нәрсә? Фонарь!.. Алеша, янә төтен астына кереп, фонарь алып чыкты, селкеп карады — өстәргә кирәк булыр. Керосины бар әле барын, әмма соңыннан һичнәрсә хакында уйлап баш катырырлык булмасын... Алеша авыз эченнән акрын гына көйли бирә. Йа хода, нинди хозурлык, никадәр җан тынычлыгы! Бала-чага авырмый, беркем белән ачуланышмады, әле тагын бурычка акча сорап торганнар... Кайчан икән соң бу тормышның иң мөһим чагы? Бәлки, сугышта йөргән чаклардыр? Алеша сугышта да булды, яраланырга да өлгерде, савыкты, сугышны да бетереп кайтты һәм соңыннан гомере буе аны җирәнү тойгысы белән искә төшерә торган булды. Сугыш турындагы бер генә кинофильмны да карамады — шулкадәр күңеле кайткан иде. Ә менә кешеләргә гаҗәпләнеп бетә алмассың — карап утыралар бит шуларны!

Яшәүнең ниндидер сере бармы икән? Әйтик, аны кызганырга кирәкме, әллә бу дөньяда хикмәтле бернәрсә дә калмаганына ышанып, тыныч кына үлсәң дә буламы? Беркем ышанмас, тик Алеша тормыш хакында әнә шулай җитди уйлана торган иде. Хәтта ул, фикерен бер ноктага туплап, менә болайрак уйлап карый: ул, имеш, күккә ашкан да әллә кайдан — бик-бик югарыдан — җирне күзәтә... Тик алай да мәсьәлә ачыкланып бетми: әнә ул көтүдәге сыерларын күрә — алар шундый бәләкәй, бөҗәкләр кебек кенә... Ә менә кешеләр, аларның яшәешенә килгәндә, зиһенне ачып җибәрерлек бернинди уй килми. Яктырып китми зиһен дигәне. Шулай да, ничегрәк икән соң: гомерне кызганырга кирәкме-юкмы? Ә соңыннан, иң ахыргы мәлдә, яшәвем, бөтен кылганнарым ялгыш булган дип, өзгәләнеп кычкырырга туры килмәсме? Әллә андый хәл булмыймы? Башкалар әнә әллә ни кыланмый-нитми, шау-шусыз, тыныч кына үләләр ич. Кызганыч нәрсә инде анысы, күңелсез: ул кадәр үк начар түгел бит монда да. Әнә шулай, монда да алай ук

начар түгел бит, дигән уй башына килдеме, Алеша үз тормышыннан бер вакыйганы исенә төшерә. Сугыштан кайтып килеше иде... Юл ерак — бөтен ил аша диярлек узасы. Әмма гөрләтеп кайталар, алай йөрсәң дә ярый, ичмасам. Нindiдер кечкенә генә бер станциядә — әле Уралны чыкканчы ук — перронда Алеша каршына бер яшь хатын килеп басты:

— Солдат, кара әле, ал әле мине үзең белән, сеңелем дип әйт... Бирелә без очраклы гына күрештек, диген. Миңа бик тиз рәвештә китәргә кирәк, поездга утырып булмый,— диде ул.

Тылда яшәгән хатын, түгәрәк кенә үзе, муенында миңе бар, иреннәре буяулы... Яхшы гына киенгән. Авызы кечкенә генә, ирене өстендә бераз гына төкләре дә бар. Шундый итеп карый — гүя Алешага куллары белән кагыла, сыйпый. Азрак уңайсызлангандай булса да, күзгә кереп, назланып карый. Алеша сугышның буеннан-буена бер генә хатын-кызга да ягылып карамады... Сугышка кадәргесе дә телгә алып сөйләрлек түгел: кичке уеннарда авыл кызлары белән үбешкәли иде, булганы шул. Ә теге хатын аңа сәер итеп карый да карый... Алешаның йөрәге урыныннан купты, бөтен тәнен әллә нинди давыл биләп алды, ул хәтта ишетмәс булды, авызы кыегайды.

Утырып киттеләр болар.

Вагондагы солдат халкы да иләсләнә башлаган иде, ләкин әлеге назлы бикә Алешага шундый сыланган — якын килерлек түгел. Ә үзенә ерак та барасы түгел икән: ике тукталыштан соң төшәргә җыена да башлады. Ул арада кич тә җитте. Хатын моңсуланып кына болай диде:

— Миңа станциядән соң бераз барасы бар бит әле, куркам. Нишләргә дә белмим инде...

— Ә өйдә кемнәрең бар? — диде Алеша.

— Беркемем дә юк. Ялгызым гына.

— Озатып куям, алайса,— диде Алеша.

— Ә үзең ничек китәрсең? — дип гаҗәпләнгән һәм шатланган булды тегесе.

— Иртәгә икенче эшелон белән... Чуты юк бит аларның!

— Әйе шул, алар моннан көн саен үтеп тора...— дип җөпләде хатын.

Алар хатынның өенә юл тоттылар. Алеша өйгә алып кайтып килгән барлык әйберләрен, ике пар офицер итеген, офицер гимнастеркасын, алман келәмен үзе белән

алды да кузгалдылар. Хатынның өенә кадәр булган юлны, шуннан соңгы гөнаһлы төнне исенә төшерә Алеша. Шул иркә хатын белән юлда барганда ук Алешаны бик тә хәтәр бер көч — шатлык дисәң, шатлык та түгел, ә ниндидер ялкын, өнсезлек, курку хисе үзенә бөтереп алган иде... Шундый да интектергеч газап, шундый да авыр тойгы, әйтерсең иңнәрен көне буена кызып өлгергән июнь күге баскан, һәм Алеша потлы гер таккандай аякларын көчкә сөйрәп атлый, сулышы кысыла, башында һәммә нәрсә яньчелгән кебек. Әмма Алеша ул көнге хәлләрне хәзер дә бөтен нечкәлекләренә кадәр хәтерли. Аля (хатынның исеме шулай иде) аны култыклап алды... Алеша кытыршы крепдешин күлмәк аша аның йопйомшак җылы кулын тоюын хәтерли. Күлмәге ни төстә булганын оныткан инде, тик әлеге крепдешинның җете бизәкләре, кытыршы җылысы һәрчак аның хәтерендә булды, хәзер дә исендә әле. Ничектер чәнечкеле кебек тә, шома да иде ул крепдешин. Аның беләгендәге кечкенә генә (трофей) сәгатьне дә хәтерли әле ул, сәгатьнең тар гына каешы беләгенә батып кергән иде. Менә шунысы аның һушын алды да инде — самими бер садәлек белән хатын үзе аны култыклап алды, йомшак янбашлары белән егетнең тәненә тиеп-кагылып атлап та китте... һәм аның күкрәк тирәсендәге назлы җылылыкны да хәтерендә саклый ул. Әйе... Төн үтте. Иртәгесен исә Алеша Аляны да, үзенең әйберләрен дә таба алмады. Тик соңыннан, поездда барганда гына (документларны хатын алмаган иде) Алеша әлеге хатынның, эшелоннарны шулай каршы алып, мокытрак солдатларны төп башына утыртып йөрүче икәнлеген аңлады. Ләкин менә бит хикмәт нәрсәдә: әгәр дә иртән ул, Алеша, бир син миңа алман келәмеңне, гимнастеркаңны, итекләреңне дә бир, дисә, барысын биргән булыр иде. Бәлки, бер пар итекне генә алса алыр иде.

Үзе генә калган чакларда Алеша әнә шул крепдешинлы Аляны исенә төшерә дә инде. Һәм үзалдына елмаеп куя. Алешаның бу вакыйга хакында беркайчан да, беркемгә дә сөйләгәне булмады, ә ул үзе Аляны ярата да иде. Менә ничек бит ул...

Мичтәге утыннар янып бетте. Аның урынында көйрәп торган тын тау гына өелеп калды, аңардан куырып алырдай эссе бәреп тора. Мич авызындагы утлы күмерләр өстендә әледән-әле зәңгәрсу ялкын телләре биешеп ала... Шул инде сөрем. Йә, кызсын хәзер һәммәсе дә: стеналар

да, ләүкә һәм утыргыч такталары да... Бераздан аларга кул да тидереп булмаячак.

Алеша идәнгә ылыслы ботак очларын чәчте — урман эчендә Ташкент күрәсең килсә, шул була инде, ул ботаклардан һаваны сихәтли торган шундый да хуш ис таралыр, шайтан алгыры, изрәп кенә китәрсең! Алеша шушы минутлар җиткәндә тыз-быз килмәскә тырыша, ләкин булдыра алмый иде. Ул койма буенда йөренде, балтаны урынына алып куйды... Түземлеге төкәнеп, мунчага башын тыгып карады — юк, исе бетмәгән әле.

Алеша өйгә керде.

— Күлмәк-ыштан бир,— диде ул, хатынына күңелендәге шатлык хисен сиздерәсе килмичә. Чөнки аның куанычы, аның шимбә бәйрәме ни өчендер әйләнә-тирәдәгеләрнең эченә тия иде. Шайтаным да аңламас бу кешеләрне; үзләре бер тинтәклек артыннан икенчесен эшләп кенә торалар, тинтәклектән чыкканнары да юк, ә монда исә сәерсенгән, аңламаган булып кыланалар.

Хатыны Таисья, сүзсез генә, эчке киемнәр саклана торган тартманың капкачын ачып, әйберләр ала башлады... Алешаның икенче хатыны ул. Беренчесе Соня Полосухина гүр иясе булды. Аңардан балалары юк иде. Алеша Соня турында да, Таисья турында да әллә ни күп уйламый иде. Эчке киемнән генә калганчы чишенде дә, ялан аякларын эчкәрәк тарткан килеш, бераз утырып торды. Шулай утыру аңа ниндидер рәхәтлек бирә иде. Тагын шушында көйрәтеп тә җибәрсәң... Әмма ул инде күптәннән, бер-бер артлы балалар дөньяга килә башлагач ук, өйдә тартуны ташлаган иде.

— Кузьмовна нәрсә дип акча сорап кергән? — дип куйды Алеша.

— Белмим. Беткәндер дә, шуңа кергәндер. Ипи алырына да калмагандыр әле.

— Бәрәңгене күп тапшырганнармы соң?

— Ике йөк төяп илттеләр бугай... Егерме кап.

— Каералар икән акчаны.

— Каермыйча. Җыялар да җыялар... Кенәгәләрендә акча юктыр дисеңме әллә?

— Ник булмасын ди! Булмас Соловьевларда акча!

— Җылы күлмәк-ыштан салыйммы? Әллә юкасы да ярап торырмы әлегә?

— Юкасын бир. Бик эчкә үтәрлек түгел әле.

— Мә, ал.

Алеша чиста күлмәк-ыштанны тез өстенә куеп, бераз

утырып торды, бу вакыт ул инде янә мунчасы турында уйлый иде.

— Ала-ай. Йә, ярар.

— Колька тагын ангина белән авырый.

— Мәктәпкә ник җибәрдең соң?

— Ник дип...— Таисья ник җибәрүен үзе дә белми иде.— Дәресе кала бит. Болай да өстерәлеп кенә бара.

— Алай...— Шунысы гаҗәп, Алеша балаларының авыруына беркайчан да артык борчылмый торган иде, хәтта алар хәтәр нык авырган чакларда да коелып төшмәде — азагы начар булыр дип уйламады да. Андый нәрсә аның башына да килми иде. Ходайга шөкер, барысы да исән-сау. Аның каравы, Алеша балаларының укып чыгуын, зур шәһәргә барып, ихтирам-хөрмәт казануларын бик тә тели иде. Ә җәйләрен шушында, авылларына кайтып йөрсеннәр иде, Алеша алар тирәсендә — аларның ирләре, хатыннары, балалары янында мәш килер иде... Алешаның никадәр изге күңелле, кайгыртучан кеше икәнлеген берәү дә белергә теләми, ә менә шәһәрдән кайтып төшкән кешеләр моны шунда ук күреп алачаклар... Оныклары ихатада йөгереп йөрерләр... Әйе, яшәүнең, әлбәттә, мәгънәсе бар инде аның. Тик без яши генә белмибез — менә анысы башка хәл. Бигрәк тә безнең авыл тәпәчләренә карата шулай әйтергә туры килә — бигрәк тә үҗәт халык бит! Үзебезнең укымышлы кешеләребезне, агроном, укытучы кебекләрне генә алып кара: авылда үсеп, шәһәрдә укып кайткан үз кешеләрдән дә ныграк борын чөя торганнары юк. Үзе урамнан бара, ә үзе беркемгә күз дә салмый! Буе кәрлә булса да, кешеләрнең баш өстеннән караган була. Шәһәрдән килгән кешеләр әле ничектер үзләренең культуралы икәнлекләрен күрсәтә белә, шайтаннар, беркемне түбәнсетмиләр дә. Ул синең белән, киресенчә, беренче булып исәнләшә.

— Алай... Йә, ярый, китим инде,— диде Алеша.

Һәм ул мунча керергә китте.

Нәкъ менә шундый салкын һәм юеш көнне өйдән мунчага барырга ярата ул. Эчке киемнән генә чыга да, тәнен ныграк салкын алсын өчен, юри акрын гына бара. Юл уңаеннан нинди дә булса эш тапкан була: әле эт бәйли торган чылбырны сүтә-рәтли, капканы ипләбрәк яба... Бусы да шәбрәк туңу өчен.

Мунчаның алгы бүлмәсендә Алеша эчке киемен салып ташлады, тәненә күз төшереп алды — шактый нык ир бит әле. Ә йөрәге сыкрый, җилкенә инде — мунчага атлыга. Алеша түземсезлегеннән үзе көлемсерәп куйды. Та-

гын бераз юанды... Тәненә каз ите чыкты, нәкъ менә теге крепдешин төсле, и-их... Тормышта, авызыңа керим, нинди генә хәлләр булмый! Алеша шимбәне менә шуңа күрә ярата да: бу көндә башка көннәр белән чагыштыргысыз дәрәҗәдә күп уйлана, үткәннәрне хәтеренә төшерә ул. Шулай булгач, тагын нинди бөек кыйммәтләр хакына баш тартсын икән ул үзенең шушы шимбә көннәреннән, ә?

Их, куып җитәм, җитәм,
Җитәм, Хәбибәм! —

дип көйләп җибәрде Алеша һәм мунча эченә атлады.

Их, тормыш диген, ә!.. Авылда күмәк мунча бар иде, Алеша да сынамак өчен дип бер тапкыр барды анда. Күләрсең дә, еларсың да! Ул барганда мунчада чегәннәр юынып ята иде. Юынудан битәр сыра чөмерәләр. Мужиклар ачуланып дәшүгә, тегеләре дә әрләшкән булалар. «Сез мунчаның тәмен белмисез!» — диләр. Алар белә, имеш! Хәер, ул күмәк мунчада сыра эчеп утырсаң гына инде. Мунча түгел, бер хәсрәт. Ярый әле, шимбә көн түгел иде; шимбә җитү белән үз мунчасын ягып, җәмәгать мунчасыннан калган хатирәләрне юып ыргытты.

...И китте шунда үзенә бер тормыш — чын да, әмма шул ук вакыт аңлатып булмаслык сәер дә, бөтен барлыгы белән якын һәм кадерле дә. Тотынды Алеша тазларны, чиләкләрне тезәргә, урнаштырырга, тотынды, мин сиңа әйтим, үзенә кечкенә Ташкент ясарга. Һәртөрле зарарлы киеренкелектән бушанып калды ул, төрле вак-төяк бимазалы уйлар башыннан чыгып очты, җанына бөтенлек, саллылык, ачыклык инде — тормыш аңлаешлы төс алды. Ягъни ул, тормыш дигәнең, янәшәдә, мунча тәрәзәсенең теге ягында гына, ләкин Алешага инде аның буе җитми, ыгы-зыгысы, ачу-талашлары белән түбәндә калган; Алеша кече күңелле зур бер кешегә әверелде. Чабынырга керешкәнче, күңеле түгәрәкләнеп, тынычланып калуыннан хәтта җырлап та җибәрде. Тазга су койганда, аның күктән иңгән төсле саф тавышын тыңлый да, үзе дә сизмәстән, көйли башлый. Ул җырлый белми: кайбер авыл такмакларын һәм балалары өйдә җырлаган җырларның өзекләрен генә хәтерли. Мунчада үзе белгән такмакларны авыз эченнән генә көйләргә ярата.

Эзлим иркәмне, табалмыйм,
Җыелганнар,— халык күп; —

дип җырлады Алеша, үзе чүмеч белән чумырып су алды.

Маңгаенда көдрә саче
Ворошиловныкы кук.

Тагын су чумырып алды Алеша, тагын җырлады:

Мунча яккан энкәем лә,
Чык, ди, мунча чабынып.
Мин болай да утта янам,—
Кала иркәм аерылып.

Алеша тазда су таманлады... Ә кайнар сулы тазга, йомшый торсын дип, миннеген батырып куйды. Юына башлады... Озаклап, туктый-туктый юынды. Җылы идәндә, ылыс өстендә утырган килеш, тәненә су коя-коя, борын эченнән генә көйли бирде:

Үзем барам юл буеннан,
Ә уйларым — бер читтән,
Алам диеп уйлама да,
Күңелем ятмый күптән.

Һәм менә ул гүя җылы елга суында талгын гына агып бара, үзе өчен бик тә көйле һәм сәер бер кыяфәттә — утырган килеш ага. Һәм җып-җылы су агымы нәкъ аның йөрәк турыннан үтә сыман.

Аннары Алеша чабынмыйча, болай гына ләүкәдә ятып торды. Һәм кинәт уйлап куйды: ә нигә, кайчан да булса менә шулай аяк сузарга туры киләчәк бит... Ул хәтта кулларын күкрәгенә куеп беравык сузылып ятып торды. Үзен шул хәлдә табутта итеп күз алдына китермәкче булды. Нәрсәләрдер күзаллана да башлаган иде инде — эчкә батып кергән мендәр, өстендәге яңа пинжәк... Ләкин бу күренешне дәвам иттерүгә күңеле карышты; Алеша торып басты, җирәнүгә охшаш бер тойгы кичергән хәлдә, тәненә су койды. Күңел көрлеге өчен тагын көйләп алды:

Их, куып җитәм, җитәм,
Җитәм, Хәбибә-әм!

Әй, шайтаныма олаксын ла! Килсә килер, ник дип вакытыннан элек әзерләнеп торырга ди әле! Тагын шунысы сәер: Алеша сугышта йөргәндә үлем турында уйлап та карамады, курыкмады да. Әлбәттә, булдыра алган кадәр саклана иде, тик менә болай итеп, нечкәлекләренә кереп тормады. Ник чәнчелеп китми! Килсә килә инде, качып калалмыйсың. Хикмәт анда түгел бит. Хикмәт шунда ки, җир йөзендәге бу бәйрәм — ул әле бәйрәм дә түгел, аны бәйрәм дип уйларга, көтәргә дә кирәкми, ә һәрнәрсәне тыныч күңел белән кабул итәргә генә кирәк... Дөрес анысы, җирдә яшәве әйбәт, тик нигә әле кәҗә бә-

тие кебек сикеренергә? Сүз арасында гына әйткәндә, көтмәгәндә килгән, син үзең әзер булмаган шатлык күпкә сөенечлерәк була бит. Шимбә ул башка хәл, шимбә көнне ул атна буе көтеп ала. Әмма шулай да була ич: иртәннән үк кәеф начар, күңел болганчык була, ә менә сыер көтүе белән авылдан чыктыңмы, кояш күренә, каршыңда гына берәр куак нурда коенып утыра башлый... һәм кинәт күңелгә көтелмәгән җылы шатлык хисе кагылып үтә, шундый да рәхәт була, үзең дә сизмәстән тукталып, елмаеп тик торасың. Соңгы вакытларда Алеша үзендәге ярату хисен аңлый, ачык сизә башлады. Авыл артыннан сузылып киткән даланы яратуын, таң атуын, җәйге көнне... Ягъни ул үзенең ярата торган кешегә әверелүен бик яхшы аңлый. Күңелендә тынычлык урнашуга шулай ярата башлады ул. Кешеләрне яратуы авыррак, әмма балаларны һәм даланы, мәсәлән, ул торган саен ныграк ярата бара иде.

Шулай уйланды Алеша, шулай уйланганда, куллары да тик тормады. Ул хуш исле йомшак миннекне таздан алды, тазны чайкады да, анда салкынрак су көйләде... Аннары казаннан чүмеч белән кайнар су алып, ташка ыргытты. Бу — беренчесе, сынамак өчен генә. Мунча ташы аһ итте, чажлатып түшәмгә пар айкады. Эссе һава колакларны өтеп алды, тамакка тыгылды... Алеша идәнгә чүгәләде, тәүге кызулыкның басылганын көтеп торды, шуннан соң гына ләүкәгә менде. Ләүкә такталары арканы, янбашны пешермәсен өчен, таздан су алып сипте. Һәм миннекне тәне буйлап йөгертә башлады. Кешеләрнең бөтен ялгышы да шунда: алар ләүкәгә менүгә, миннек белән бөтен көчләренә селтәнергә тотыналар. Башта үзеңне үзең кытыклап — миннекне арка, ян як, кул-аяклар буйлап биеткәләп торырга кирәк... Пышын-пышын, пышын-пышын гына йөрсен ул башта. Алеша моны бик оста эшли: миннекне тәненә тидерер-тидермәс кенә, вак-вак кына җилпеп йөртә, ә аның яфраклары, кечкенә кайнар кул йөзлекләредәй, тәнгә тиеп, җилкендерә, шунда ук котырынып чабынасы килә. Әмма Алеша алай эшләми, юк, юк. Ул башына су койды, ятып торды... Таш өстенә янә ярты чүмеч су ыргытты, миннекне сузып, пар өстендә тотты, аннары аны янбашларына, тез астына, биленә япты... Ләүкәдән төшеп, ишекне кысыбрак кына ачып куйды да тәмәке тартырга эскәмиягә утырды. Менә хәзер сөремнең, әгәр була калса, иң аз калдыклары да беренче юеш пар белән бергә чыгып бетәчәк. Мунча ташы коп-коры калыр, ташлар тагын кызып җитәр, һәм

шул чакта инде, бернинди шик-шөбһәсез, иркенләп чабынырга мөмкин. Менә шулай, матуркайларым.

...Алеша мунчадан караңгы төшә башлаганда гына кайтты. Ул яңадан тугандай булган, бөтен тәне парланып тора иде. Бусага төбендә үк калошларын салды да чиста идәннән түр бүлмәгә узды. Караватка ятты. Ул үз гәүдәсен тоймый, бөтен тирә-юнь аның йөрәге белән бергә тирбәлә иде.

Түр бүлмәдә өлкән улы Борис китап укып утыра иде.

— Җиңел пар белән! — диде Борис.

— Ярар,— диде Алеша, алдына карап.— Мунчага бар.

— Хәзер китәм.

Улы Борис соңгы вакытларны этисенең терлекче һәм көтүче булуыннан хурлана дип үк әйтеп булмый, юк, ниндидер уңайсызлык тоя, шуны авыррак кичерә башлаган иде. Алеша моны сизде, әмма дәшмәде. Башта бу хәл аны бик нык рәнҗетте рәнҗетүен, әмма соңыннан ул уйга калды һәм улындагы үзгәрешне сизенүен һич тә белгертмәде. Яшьлегеннән бу аның, олы омтылышларыннан. Шулай да булсын. Аның каравы, малай буйлы, чибәр егет булып килә, бәлки, ходай кушса, акыл ягыннан да алдырыр әле. Яхшы булыр иде. Бакчы, этисенең көтүче булуыннан ояла. Их, улкаем! Йә, йә, әйдә, югарырак сикер, бәлки, берәр җиргә барып та җитәрсең. Яхшы укый үзе. Әнисе әйтә, ниндидер кызыкайны да озатып йөри башлаган, ди... Барысы да үз урынында. Гаҗәп гаҗәбен дә, ләкин һәммәсе дә үз урынында.

— Мунчага бар,— диде Алеша.

— Эсseme соң анда?

— Хәзер нинди эссесе булсын ди!.. Әйбәт кенә. Эссе тоелса, төннеген ачып куярсың.

Улларын Алеша мунча чабынырга өйрәтә алмады — теләкләре булмады. Әниләре нәселенә — Коростылевларга тартканнар.

Улы мунчага җыена башлады, ә Алеша ятуында булды.

Хатыны керде, малайга эчке кием алырга дип, тартмага үрелде.

— Хәтереңдәме,— диде Алеша,— безнең Маня кечкенә чагында шигырь чыгарган иде:

Ак каенкай ялгыз
Тора яңгыр астында,
Яшел әрекмән каплар аны,
Каенкайга шунда җылы, рәхәт булыр.

Хатыны, тартмадан башын күтәреп, Алешага текәлде... Аз гына вакыт аның сүзләренә төшенергә тырышкандай итте, берни дә аңламады һәм, сүз әйтмичә, янә нафталин исе килеп торган тартмага иелде. Күлмәкыштан алып, алгы бүлмәгә юнәлде. Ишек төбендә туктап калды да иренә таба борылды.

— Шуннан ни булган? — дип сорады ул.

— Нәрсә?

— Шигырь чыгарган дип... ни әйтмәкче буласың?

— Мәзәк, дим, шигыре.

Хатыны, шуннан ары юк-бар сүз белән вакыт әрәм итүне кирәксенмичә, чыгып китмәкче булды, ләкин, нидер исенә төшеп, тагын артына борылды.

— Дуңгызны кертеп ябарга, ашарына салырга кирәк — мин анда әзерләп куйган идем. Балаларны мунчага әзерләп җибәрәм. Ял иткәч, чыгып селкенеп кер.

— Ярар.

Мунча тәмам. Шимбә бетмәгән әле, ә менә мунча тәмам инде.

# БЕР КАРТНЫҢ ӘҖӘЛЕ

Карт иртәдән бирле интегә инде. Өметсез бер хәлсезлек китереп басты... Хәлсезлеге күптәннән анысы, берәр айлап булыр, тик бүген бөтенләй башка — йөрәк тирәсен нидер изә, үзәк-бәгырьләр киселә — утыр да ела инде менә. Куркынычын әллә ни куркыныч та түгел, тик менә гаҗәп: мондый хәлсезлекнең һичкайчан булганы юк иде. Әле аяклары йөрми кебек тоела, бармак башларын селкетеп караса,— селкенәләр икән. Әле сул кулы ойый, анысын селкетеп карый — бик ук зыянлы түгел кебек. Әмма — йа хода! — хәлсезлек тәмам баскан шул.

Төшкә кадәр түзде: бәлки, җиңеләебрәк китәр, бәлки, йөрәге аз гына тернәкләнер дә, тартасы йә әчәсе килер, дип көтте. Соңыннан аңлады: әҗәле җиткәнгә икән бу.

— Анасы... Анасы дим! — дип дәште ул карчыгына.— Ни... үләм бит мин.

— Хода дип әйт! — диде карчыгы, сискәнеп.— Син нәрсә уйлап ятасың инде тагын?

Карт мич башында ята иде.

— Син мине ничек булса да моннан төшерер идең. Бик тә читен. Төшер әле.

— Берүзем генә ничек төшерим ди? Егорны чакырып керимме әллә?

— Чакыр. Өендә микән соң?

— Баягынак йорт тирәсендә селкенә иде... Алып керим эле.

Карчык, киенеп, тышка чыгып китте, аның артыннан өйгә салкын һава өерелеп керде.

«Кышын үлсәң дә бик мәшәкатьле»,— дип уйлады карт.

Күршедә генә яшәүче Егор керде.

— Суык, корт чаккыры! — диде ул.— Сабыр ит, Степан дәдәй, җылыныйм азрак, аннары синең янга менәрмен. Юкса, салкыным күчәр. Хәлең начарландымы әллә?

— Бик яман, Егор. Үләрмен инде.

— Ник алай бик тиз уйладың эле? Төшенкелеккә бирелмә эле алай.

— Бирелсәң-бирелмәсәң дә юк инде. Тышта бик суыкмы соң?

— Илле градуслар булыр.— Егор тәмәке кабызды.— Ә кырлар яп-ялангач диярлек. Тракторлар белән кар тотып йөриләр, тик күпме генә җыясың!

— Бәлки, китереп салыр эле.

— Хәзер инде, ай-һай! Йә, әйдә, төшәбез, алайса...

Карчык караваттагы мендәрне кабартты, түшәкне рәтләде. Егор, мич кырыена басып, картны аркасыннан күтәрде.

— Ябыш минем җилкәгә... Менә шулай. Бигрәк җиңеләеп калгансың икән...

— Чиргә бетерештем...

— Бала кебек кенә. Минем Колькам да синнән авырактыр.

Картны караватка салып, өстенә толып яптылар.

— Берне төреп биримме? — диде Егор.

— Юк, теләгем юк. Йа хода! — дип көрсенде карт.— Кышын, дим, үлүе дә читен бит.

— Ташласана! — диде Егор җитди итеп.— Андый уйларны тирәңдә йөртмә, ку син аларны.— Ул, караватянына урындык куеп, шуңа утырды.— Фронтта миңа әнә ничек эләккән иде эле. Ычкынам дип уйлаганыем мин дә. Доктор әйтте: яшәргә теләсәң — яшәрсең, теләмәсәң — юк, диде. Ә мин сөйләшә дә алмый идем. Үзем ятам, үзем уйлыйм: «Кемнең яшисе килмәсен ди инде, әй әкәмәт кеше?» — дип. Менә син дә шулай уйлап ят: «Яшим эле!» — диген.

Карт зәгыйфь кенә елмайгандай итте.

— Кая, бер суырыйм әле,— диде ул.

Егор тәмәке суырттырды. Картны шундук ютәл алды. Озак ютәлләде ул..

— Эч тетелеп беткән... Төтене корсакка ук үтеп керде.

— Кай җирең ныграк авырта соң? — дип сорады карчыгы. Ул картына кызганып карый һәм шул ук вакытта никтер аңа үпкәли дә иде.

— Һәммә төшем... Тоташы белән. Хәлсезлек басты, тәндә кан калмагандыр, агып беткәндер күк...

Өчесе дә сүзсез калдылар.

— Йә, киттем мин, Степан дәдәй,— диде Егор.— Малларны эчерергә, ашарларына салырга кирәк...

— Бар.

— Кичен кереп хәлеңне белешермен.

— Керерсең.

Егор чыгып китте.

— Хәлсезлегеңне каян килә дип беләсең аны? Ашамыйсың, шуңа күрә хәлең юк,— дип куйды карчыгы.— Тавык суябызмы әллә — шулпа әзерләр идем. Яңа суйганның шулпасы тәмле була бит... Ә, дим?

Карт бераз уйлап ятты да:

— Кирәкмәс. Ашап та булмас, тавык кына әрәм булыр,— диде.

— Ходай хәер кылсын тавыгын. Жәл булмас иде әле...

— Кирәкми,— диде карт янә дә.— Миңа ярты рюмка шәраб бирсәң, яхшырак булыр... Әз булса да кан язылып китмәсме?

— Зыяны булмасмы соң?..

— Булмас. Бәлки, аз гына канны уйнатыр.

Карчык шкафтан чүпрәк бөке тыгып куйган чәкүшкәне чыгарды. Чәкүшкәдә эчемлек яртысыннан аз гына күбрәк иде.

— Зыяны булмасын, кара аны...

— Аракыдан кайчан зыян булганы бар, син нәрсә тагы! — диде карт, үртәлеп.— Гомерегез буе шуннан котыгыз алынып тора. Аңгыра булырсыз икән бу кадәр дә...

— Ичмасам, хәзер кыланып ятма! — диде карчыгы да, пошынып.— Аңгыра, имеш... Бер аягы белән тегендә басып тора, ә үзе һаман шыбырдый. Доктор, борчылырга ярамый, диде.

— Доктормы... Докторлар алар үләргә дә кушмыйлар бит, ә кешеләр һаман үлә тора.

Карчык, рюмкага яртылаш аракы салып, картка

сузды. Тегесе йотмакчы булды, әмма чәчәвеннән тынсыз кала язды. Бар булганы кире чыкты. Карт озак кына хәрәкәтсез ятты. Аннары авырлык белән генә әйтеп куйды:

— Юк икән. Эчә алганда эчеп кал икән шул аны.

Карчыгы аңа ачынып һәм кызганып карап торды да сулкылдап елап җибәрде:

— Карт, дим, ходай күрсәтмәсен, әгәр чыннан да үлеп китсәң, мин нишләрмен берүзем?

Карт кырыс кыяфәт белән түшәмгә карап озак кына сүзсез ятты. Аңа сөйләшүе авыр иде. Ләкин аның күңелендәгесен ныклап әйтеп каласы килә иде.

— Иң элек шул: Мишканы алимент түләтергә бир. Әйт: «Атаң, үлгәндә, анаңны соңгы көненә кадәр туйдырып торырга кушты»,— диген. Шуны да әйт: әгәренки ул, ояты качкан нәрсә, акылына килмәсә, алиментка бир. Оятын оят та, үлгәнче яшәргә дә кирәк бит әле. Ояты аңа булсын, әйдә. Манькага яз, малайны укытсын. Зиһенле малай, бөтен «Интернационал»ны яттан белә. Әйт: «Атаң укытырга кушты»,— диген.— Карт, хәле бетеп, янә дә озак кына түшәмгә карап ятты. Аның йөзе тантаналы һәм кырыс иде.

— Ә Петькага нәрсә дип әйтим? — дип сорады карчыгы, яшен сөртә-сөртә. Ул да шулай ук күз яшен кушмыйча җитди сөйләшергә күңел беркетә иде.

— Петькагамы? Петькага тимә — ул үзе көчкә-көчкә генә очын очка ялгап бара.

— Шулпа пешерергә иде, алай да. Егор чабып бирер иде...

— Кирәкмәс.

— Ничек, хәлең начарланамы әллә?

— Бер көе. Хәл алыйм әле әзрәк.— Карт күзләрен йомды, сулышы бик акрын, бик зәгыйфь иде. Ул чынлап та мәеткә охшап калган; йөзендә ниндидер ят салкынлык, дөньялыкка хас булмаган тынычлык иде.

— Степан! — дип дәште карчыгы.

— Э-эмм?

— Син алай ятма...

— Ничек ятма? Тиле мәллә син? Берәү үләргә ята, ә ул — алай ятма, болай ятма. Ничек ятыйм соң? Туңкаепмы?

— Михеевнаны чакырыйм микән? Ярлыкау укыр иде?

— Тагын нәрсә!.. Бик күп изгелеге тидеме әллә миңа ходаның?.. Михеевнага тавыгың әрәм генә булыр... Ул

тавыкны Егорга бирүең хәерлерәк — ул миңа кабер казыр. Югыйсә, кем казысын ул туң җирне?

— Табылыр әле...

— «Табылыр». Терек-терек йөгерерсең аннары авыл буйлап. Бу салкында кемнең казыйсы килсен? Кышның хәле шул инде... Җәй булса!..

— Син ник әле алай, үләргәмени исәбең? Бәлки, тернәкләнерсең әле.

— Хәзер, тернәкләндем ди. Аякларым туңа әнә... Йа хода!..— Карт тирән итеп сулыш алды.— Йа, хода... бигрәкләр дә читен бит, мин гөнаһлыны үзең ярлыка.

— Степан, син ныграк бул, тырыш азрак. Егор да әйтте ич: «Төрле уйлар уйлама»,— диде.

— Бик аңлый инде ул! Үзе үгез кебек таза булгач... Аңа, үлмә, дисәң, үлмәс тә.

— Алайса, йә, берәр төрле гаебем булса, кичер инде син мине...

— Алла ярлыкар.— Карт еш ишеткән сүзне кабатлады. Аның тагын бик-бик кирәкле ниндидер сүз әйтәсе килде, ләкин шул .чак бик сәер генә итеп әле бер, әле икенче ягына карана, хәвефле түс белән боргалана башлады...

— Агнюша,— диде ул кыенлык белән генә,— кичер мине... мин бераз гына сантыйрак булдым... Ә икмәкләр әнә нинди куе булып үскән... Карале, почмакта кем ул? Кем анда?

— Кайда, Степан, дим?

— Әнә ич!...— Карт, терсәгенә таянып, күтәрелә төште, куркыныч күзләре белән өй почмагына, ишек тирәсенә төбәлде.— Әнә ич ул,— диде,— әнә... утырып тора...

Егор кичкә таба керде...

Карт, агарып, очлаеп калган борынын югары тырпайтып, караватта ята... Карчыгы, аның баш өстенә иелеп, тавышсыз гына елап утыра иде.

Егор бүреген салды, бераз уйланып торгач, почмактагы тәрегә таба борылып, чукынып алды.

— Алай,— диде ул,— сизенгән икән шул.

## ТӘНКЫЙТЬЧЕЛӘР

Бабакайга җитмеш өч яшь, ә онычы Петькага — унөч. Бабай кибеп беткән тынгысыз бер карт, өстәвенә әле чукрак та. Петька яшенә караганда озын буйлы, акыллы малай, әмма оялчан һәм кире. Алар үзара бик дуслар.

Аларның иң яраткан шөгыльләре — кино карау. Бабайның ярты пенсиясе билетка китә. Ай ахырына таба, тотылган акчаны исәпләп чыгаргач, бабай ачынып, әмма көр тавыш белән Петькага болай ди:

— Без синең белән биш сумның башына җиткәнбез.

Петька, әдәп йөзеннән, гаҗәпләнгән төс чыгара.

— Зарар юк, ашатырлар әле,— ди бабакай (Петьканың этисе белән әнисен күздә тотып әйтә. Петькага этисе ягыннан бабай тиеш ул).— Ә безгә бу файдага гына.

Килгән саен беренче рәткә утыралар: арзанрак та, аннары бабакай да яхшырак ишетә. Тик алай да сүзләрнең яртысы аның колагына эләкми, актерларның ирен хәрәкәтләреннән генә ни әйтүләрен абайлый. Кайчакта бабакай бер сәбәпсезгә кычкырып көлеп куя. Ә залда исә беркем көлми. Петька бабасының кабыргасына төртә, ачуланып пышылдый:

— Син нәрсә? Тилерденме әллә?..

— Ә ул нәмәрсә диде соң? — дип сорый тегесе.

Петька бабакаеның колагына пышылдап кына кабатлый:

— Темпларны сүлпәнәйтмичә генә.

— Ә-һе-һе,— дип, карт үзенең ялгышыннан көлеп ала.— Ә мин башкача аңлаган идем.

Кайчак берәр кешене гаепсезгә үтерсәләр, карт елап җибәрә.

— Их сез... бәндәләр! — дип пышылдый ул сызланып һәм, кулъяулыгын алып, борынын сеңгерә. Ул гомумән шулай экрандагы вакыйга уңае белән сүз катып утыра. Әгәр анда, әйтик, кайнарланып үбешеп алсалар, ул авызын ера да пышылдап ала:

— Вәт, җен алгырлары!.. Карале, кара син аларны... Эһ!

Әгәр инде тәпәләшү китсә, карт, урындыгына чытырдап ябыша да, киеренке бер хәлдә, бөтен игътибарын биреп, тәпәләшкәнне күзәтә (яшь чагында аны сугыш чукмары булган, диләр. Сугыша белгән, димәк).

— Юк, әнә тегесе... ни... кәерәк. Ә монысы ярыйсы гына җитез күренә.

Шулай да алдалаганны тиз сизә.

— Һи-и,— ди ул, кәефе кырылып,— болар юрамалый гына кыланалар икән.

— Каный ич әнә,— дип каршы төшә Петька.

— Әйттең инде син дә. Каный, имеш. Йә, шуннан ни-нәмәрсә? Борын бик йомшак бит ул: әз генә кагылу белән канарга гына тора. Эш анда тормый шул.

— Кая инде тормаган!
— Тормый, дим мин!
Аларга арттан шышылдый башлыйлар да, бабакай белән оныгы тынып калалар.
Олы бәхәс клубтан чыккач башлана. Карт бигрәк тә авыл турындагы фильмнарга карата аяусызлык күрсәтә.
— Сафсата,— ди ул.— Болай булмый.
— Нишләп булмасын ди?
— Сиңа менә теге егет ошар идеме соң?
— Кайсы егет?
— Гармун тотып йөргәне. Тәрәзәдән керде ич әле.
— Тәрәзәдән кермәде ул,— дип дөресли Петька: фильмда булып үткән вакыйгаларны ул бик төгәл хәтерли, ә бабасы буташтырып бетерә, Петька шуңа үртәлә дә.— Ул тәрәзәгә елышып җырлады гына.
— Елышты шул. Хәтеремдә әле, мин дә шулай бер тапкыр елышкан идем дә...
— Ник, син аны ошатмадыңмыни?
— Кемне?
— Кемне булсын? Шул әлеге тәрәзәгә елышкан егетне инде. Үзең шуның хакында сөйли башладың лабаса.
— Менә шуның чаклы гына да, ичмасам.— Карт чәнчә бармагының очын күрсәтә.— Әллә ниткән тилемсә Ваня инде. Җырлап йөрүен генә белә... Бездә әнә шундый тилемсә Ваня бар иде — җырлап тик йөрер иде.
— Ярата ич ул! — дип кыза башлый Петька.
— Яратса, шуннан ни булган?
— Шуңа күрә җырлый.
— Ә?
— Шуңа күрә җырлый, дим бит.
— Андыйны күптән кеше көлкесенә калдырырлар иде инде! Күзен дә ачырмаслар иде. Ярата, имеш... Гашыйк кеше оялучан була. Ә бу бөтен авылга шалтырап йөри... Нинди тиле кияүгә чыксын ди аңа! Төпле егет түгел ич ул. Хәтеремдә әле, без, берәр кызга күз төшсә, аны ике урам аша урап уза торган идек, чөнки оят дигән нәрсә бар. Ярата, имеш. Ярат, күңелең теләгәч, әмма нигә дип...
— Нәрсә — нигә дип?
— Нигә дип кеше көлдерергә, дим? Без менә, әле дә хәтеремдә...
— Тагын «без» дә «без». Хәзер кешеләр башка ич инде!
— Нишләп башка булсын ди? Кешеләр һәрвакыт бертөрле. Бездә андый тилеләрне очратканың бармы синең?

— Кино ич ул! Чагыштырма син аны.

— Чагыштырмыйм да мин. Әйтәм генә: егете егеткә охшамаган — менә шул,— дип үз сүзен бирми карт.

— Барысына да ошады ич! Көлә-көлә карап утырдылар. Мин үзем дә көлдем әле.

— Син бәләкәй әле, шуңа күрә сиңа барысы да көлке. Мине менә алай-болай гына көлдерә алмыйсың.

Өлкәннәр белән сәнгать турында бәхәскә карт сирәк керә — булдыра алмый. Шунда ук кыза башлый, төрле кырын-мырын сүзләр әйтә.

Тик бер генә тапкыр өлкәннәр белән каты бәрелеште ул һәм шул бер бәрелеш аңа зур күңелсезлек китерде.

Эш болай булды.

Петька белән икәү алар кинокомедия карадылар һәм, клубтан чыгу белән, аны бердәм рәвештә чатын-чатка аерып, сүтеп ташладылар.

— Шунысы бигрәк аяныч бит, җен токымнары (актерлар) үзләре туктаусыз кешниләр, ә син елмаю әсәрен дә чыгармыйча утыр серәеп,— дип ачынып сөйләнде карт.— Син әзрәк елмайдыңмы соң?

— Юк,— диде Петька да.— Тик бер тапкыр гына машина белән мәтәлгән чакларында.

— Менә шул шул. Ә без акча түләдек ләбаса,— искесе белән исәпләгәндә икешәр сум, ә алар үзләре көлешкән булдылар да, бетте-китте.

— Үзләре «комедия» дип язган булалар тагын.

— Комедия, имеш!.. Андый комедия өчен авызларына берне кундырасы иде.

Өйгә ачулы кайттылар.

Ә өйдә бу вакыт телевизордан авыл турында ниндидер бер картина карап утыралар иде. Аларга Петьканың тутасы — энисенең кыз туганы да ире белән кунак булып кайткан иде шәһәрдән. Һәм менә алар һәммәсе телевизор карап утыралар. (Бабакае белән Петька телевизорны өнәп бетермиләр. «Микита абый өйләнгәч, мин — үзем әле буйдак егет, тегеләрне түр бүлмә ярыгыннан яшерен генә күзәтә торган идем. Телевизорлары да шул ук, ярыктан карап утыру белән бер».— Икеме тапкыр телевизор тапшыруларын карагач, бабакай әнә шулай диде.)

Утыралар шулай һәммәсе бергә телевизор карап.

Петька, кайту белән, алгы бүлмәдә дәресләрен әзерләргә утырды, ә карт, иң артта баскан килеш, телевизордагы ыгы-зыгыга беравык карап торды да, әйтеп салды:

— Сафсата бу. Дөреслеккә туры килми.

Петьканың әтисе аны шунда ук туктатты:

— Тик кенә тор әле, атакай, кысылма.

— Алай димә, белик әле,— диде шәһәрдән кайткан әдәпле ир кеше.— Ник дөреслеккә туры килми, бабай, ә? Ни өчен алай түгел?

— Ни дисең?

— Колакка катырак ул безнең,— диде Петьканың этисе.

— Мин әйтәм: ни өчен дөреслеккә туры килми, дим?! Ә дөресе ничек була?! — дип тавышын күтәреп кабатлап сорады шәһәрдән кайткан ир кеше. (Ә үзе ни өчендер ыржайган булды.)

Бабакай аңа мыскыллы күз белән карады.

— Булмый шул менә. Менә син карап утырасың да, шуның балта остасы булуына ышанасың. Ә мин бер карау белән күреп торам: ул нинди оста ди — балтаны дөрес итеп тота да белми бит ул.

— Петька белән икесе тәнкыйтьче алар безнең,— диде Петьканың әтисе, картның кискен сүзләрен йомшартырга теләп.

— Беләсе иде,— диде шәһәрдән кайткан ир кеше,— ә ник сез балтаны ул дөрес тотмый дип уйлыйсыз?

— Мин үзем гомер буе балта тотып эшләгән кеше. «Ник алай уйлыйсыз?» имеш.

— Бабакай,— дип сүзгә кысылды Петьканың тутасы,— эш анда түгел бит.

— Ә нәрсәдә?

— Миңа менә кешенең үзенә карап торуы кызык. Аңлыйсызмы икән? Мин аның чын балта остасы түгеллеген беләм, ул — артист, тик миңа кызык... шунысы кызыклырак...

— Менә шундый кешеләр студияләргә хат язалар да инде,— диде Петька тутасының ире, тагын шулай елмая биреп. Бигрәк акыллылар шул алар, Петьканың тутасы белән аның ире,— һәммә нәрсәне дә беләләр. Бабакай белән сөйләшкәндә дә авыз ерып кына сөйләшәләр. Картның шуңа ачуы чыкты да.

— Сиңа анысы әһәмиятсез булса, миңа әһәмияте бар,— дип кырт кисте ул.— Сине алдавы аларга бер тиен дә тормый, ә мине алдый алмаслар.

— Һа-һа-һа,— дип көләргә тотынды шәһәр кешесе.— Эләктеме?

Петьканың тутасы да борын астыннан гына елмаеп куйды.

Петьканың әтисе белән әнисе карт өчен бик оялдылар.

— Сиңа ничек тә ярап булмый, атакай,— диде Петьканың әтисе.— Петька янында гына утыр әле, аңа ярдәм ит.— Үзе, шәһәрдән кайткан кунакның колагына иелеп, аңлатты: — Минем малайга дәрес әзерләргә булыша, ә үзенең инде кырып алсаң да юк. Бәхәсләшәләр үзара,— егылып китәрсең!

— Кызык карт,— дип җөпләде шәһәр кешесе.

Шуннан соң, карт турында онытып, тагын кино карый башладылар.

Карт мыскылланган кыяфәт белән беравык урынында басып торды. Аннары Петька янына чыкты.

— Көләләр,— диде ул Петькага.

— Кем?

— Әнә бит...— Карт түр бүлмә ягына таба баш селекте.— Берни аңламыйсың син, карт җүләр, диләр. Ә алар аңлый!

— Исең китмәсен шуларга,— дип тынычландырды Петька.

Карт, өстәл янына утырып, тынып калды. Ә бераздан тагын телгә килде.

— Син җүләр, зиһенең корыган, диләр...

— Шулай дип әйттеләрмени?

— Ә?

— Шулай дип әйттеләрме сиңа — җүләр дип?

— Көлгән булып утыралар. Алар, янәсе, бик тә күп беләләр! — Петька әйткәнчә, карт «кабына» башлаган иде.

— Исең китмәсен шуларга,— дип кабатлады Петька.

— Белдекле кешеләр килгән, имеш! — Карт торып басты, сандыгында актарынып, акча алды да чыгып китте.

Бер сәгатьтән ул инде исереп кайтты.

— Ай-һай! — дип гаҗәпкә калды Петька (карт эчүен бик сирәк эчә иде).— Сиңа нәрсә булды?

— Карыйлармы әле? — дип сорады бабасы.

— Карыйлар. Кермә алар янына. Әйдә, чишен әле. Ник болай эчтең соң?

Карт авырыксынып кына сәкегә утырды.

— Алар аңлыйлар, ә без синең белән аңлый алмыйбыз! — дип тавышын күтәреп сөйли башлады ул.— Син, диләр, бабай, җүләр, диләр. Син тормышта берни дә аңламыйсың, диләр. Ә алар әнә аңлыйлар! Акчагыз бик күпме?! — Бабакай инде кычкыра ук башлады.— Әгәр

күп икән, борыныңны бик югары чөймә! Ә мин менә гомерем буе бөкрем чыгарып эшләдем!.. Ә хәзер менә утыр да, тавыш-тыныңны да чыгарасы булма икән. Ә синең тумышыңнан бирле кулыңа балта тотып караганың юк! — Карт телевизор карап утыручылар белән ике арадагы ишеккә мөрәҗәгать итеп сөйли иде.

Петька коелып төште.

— Кирәкми, бабакай, кирәкми,— дип тынычландырырга тырышты ул бабасын.— Әйдә, өстеңне чишендерим. Ташла шуларны!..

— Юк, туктап тор, әйтим әле мин аңарга...— Карт тормакчы иде дә, Петька аны тотып калды.

— Кирәкми дим, бабакай!

— Шәһәр коры куыклары.— Карт, тынычланган сыман, тынып калды.

Петька аның бер итеген салдырды.

Ләкин шул чак карт тагын никтер башын калкытты.

— Син миннән шулай көләсеңме әле? — Аның күзләре тилемсәләнеп ялтырап китте.— Ә мин сиңа хәзер бер сүз әйтәм!..— Ул, итеген кулына тотты да, түр бүлмәгә атлады. Петька аны тотып калырга өлгермәде.

Бабакай бүлмәгә керде дә, итеге белән кизәнеп, телевизорга тондырды.

— Менә сезгә!.. Һәм дә балта осталарыгызга!

Экран челпәрәмә килде.

Һәммәсе дә сикерешеп тордылар. Петьканың тутасы хәтта чинап җибәрде.

— Сез әле көләргәме! — дип кычкырды карт.— Ә синең соң кайчан да булса балта тотып караганың бармы?!

Петьканың этисе картны ике куллап эләктереп алмакчы булды, әмма тегесе бирешергә теләмәде. Дөбер-шатыр килеп урындыклар очты. Петьканың тутасы, янә дә чәрелдәп, урамга чыгып йөгерде.

Петьканың этисе алай да картны җиңде, кулларын артка каерып, тастымал белән бәйләргә кереште.

— Әйбәт эш эшләдең миңа, бик әйбәт иттең, атакай,— дип зәһәр ачу белән сөйләнде ул, картның кулларын каты тартып-кыстырып бәйли-бәйли.— Рәхмәт инде сиңа.

Петька, коты алынып, боларның барысына күзләрен алартып карап торды. Шәһәр кешесе, башын чайкап, бер читтә басып тора. Петьканың энисе идәннән пыялаларны җыештыра иде.

— Эшләдең син миңа...— дип кабатлый һаман Петьканың этисе, тешләрен хәтәр ыржайтып.

Карт идәндә йөзтүбән ята, буяулы идәнне сакалы белән себерә-себерә кычкыра:

— Син миннән көлдеңме?.. Мин сиңа шуның өчен бер генә сүз... әйе, бер сүз әйтермен, һәм син шым булырсың. Әгәр мин, син әйткәнчә, җүләр икәнмен...

— Мин шулай дип әйттеммени сиңа? — диде шәһәрдән кайткан ир кеше.

— Сөйләшмәгез аның белән,— дип сүз кыстырды Петьканың әнисе.— Берни дә ишетми ул хәзер. Оятсыз.

— Сез мине үзегез белән өстәл янына утыртырга теләмисез — шулай да булсын! Тик син әйт... Әйдә, анысы шулай да булсын! — дип кычкыра иде карт.— Тик син әйт миңа: үз гомереңдә бер генә бура күтәрдеңме? Ә-ә, менә шул шул... Ә үзең мине, балта эшендә берни дә аңламый-белми, дисең! Ә мин шушы авылның яртысын үз кулларым белән төзедем!..

— Бик әйбәт иттең, рәхмәт төшкере, бик әйбәт,— дип тәкрарлады һаман Петьканың этисе.

Шулчак Петьканың тутасы белән шушы авыл кешесе милиционер Ермолай Кибяков килеп керделәр.

— Ай-һай! — дип куйды Ермолай, авызын ерып.— Сиңа ни булды, Тимофей дәдәй, ә?

— Шатлыклы көндә миңа әйбәт эш эшләде,— диде Петьканың этисе, аягүрә басып.

Милиционер тамагын кыргалады, уч төбе белән иягән сыйпап торды да Петьканың этисенә карады. Тегесе, ризалык белдереп, башын селкеде.

— Шул кирәк. Төн кунып чыксын әле.

Ермолай, фуражкасын салып, иплән кенә кадакка элде, планшетыннан бер бит кәгазь, карандаш алды да өстәл янына утырды.

Карт тынып калды.

Петьканың этисе булган хәлләрне сөйләп бирде. Ермолай, кытыршыланып каралган кулы белән зур башына үрелеп, юка гына чәчләрен сыйпаштырды, йөткергәләп алды да өстәлгә күкрәге белән капланып, башын сулга кыегайтып, яза башлады.

«Гражданин Тимофей Макарыч Новоскольцев, бер мең дә...»

— Кайсы елны туган?

— Туксанынчы елны.

«Бер мең дә туксанынчы елда туган, электә балта остасы, хәзер пенсиядә утыра. Аерым билгеләре юк... Югарыда исеме аталган Тимофей шушы елның бишенче

сентябрендә өйгә нык кына алкогольле хәлдә кайта. Бу вакытта гаилә телевизор карап утыра. Кунаклар да була».

— Кинофильм ничек дип атала иде?

— Әйтә алмыйм. Без карый башлаганда ул бара иде инде,— дип аңлатты этисе.— Колхоз турында.

«...Фильмның ничек аталуын хәтерләмиләр. Колхоз турында булуын гына беләләр. Тимофей да болар белән телевизор карый башлый. Аннары ул: «Андый балтачылар булмый»,— дип әйтә. Башкалар Тимофейны тәртипкә чакыралар. Ләкин ул ярсулы хәлен дәвам иттерә. Тагын шул сүзен әйтә, андый балтачылар булмый, ди, алдашалар, янәсе. «Балтачыларның куллары андый түгел»,— ди. Һәм үзенең кулларын боларга таба сузып күрсәтә. Аны тагын бер мәртәбә тәртипкә чакыралар. Шуннан соң Тимофей уң аягыннан итеген салып (43—45 размерлы күн итек), телевизорга бәрә. Билгеле инде, бөтен нәрсәсен уптымы белән кырып төшерә, ягъни гадәттәгечә күрсәтә торган төшен вата.

Милиция өлкән сержанты **Кибяков**».

Ермолай аягүрә басты, протоколны урталай бөкләп, планшетына тыкты:

— Киттек, Тимофей дәдәй!

Петька соңгы минуткача бу эшләрнең мәгънәсенә төшенмәгән иде. Әмма милиционер аның этисе белән бергә картны аягына бастыргач, ул бабасын катауга[1] алып китәчәкләрен аңлады. Петька, кычкырып елап, бабасына ташланды.

— Кая өстерисең аны?! Бабакай, кая алып баралар сине алар?! Кирәкми, эти, бирмә!..

Әтисе Петьканы этеп кенә җибәрде, ә Кибяков ыржаеп көлде:

— Бабаң кызганычмыни? Хә-әзер без аны төрмәгә ябып куябыз, хә-ә-әзер.

Петька тагын да катырак еларга кереште. Әнисе аны почмак якка алып керде дә тынычландыра-үгетли башлады.

— Елама, ник елыйсың син? Аңа берни дә булмас. Төн кунар да кайтыр. Ә иртәгә үзенә үк оят булачак. Елама, улым.

Картның аягына итеген кидереп, тышка алып чыктылар. Петька өзгәләнеп-үксеп елый иде инде. Шәһәрдән кайткан тутасы да, болар янына килеп, Петьканы үгетли башлады:

---

[1] Катау — ябылу урыны, каталажка. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

— Ни булды сиңа, Петька? Айныткычка алып китteләр ич аны, айныткычка! Тиздән кайта ич ул. Безнең Мәскәүдә беләсеңме күпме кешене айныткычка алып китәләр!

Петька шунда тутасының үзе белән милиционер алып кайтуын исенә төшерде һәм аны дорфа рәвештә этеп җибәрде, мич башына менеп, мендәргә капланды да бик озак ачы күз яшьләрен түкте.

## ЯШИСЕ КИЛӘ

Калку төштәрәк аланлык, ә аланлык уртасында — өй. Өй дип авыз тутырып әйтерлек тә түгел, унөч-ундүрт рәт бүрәнә өеп мендерелгән амбар кебегрәк нәрсә; кечерәк кенә бер тәрәзәсе дә бар, чолансыз-нисез үзе, ә кайчакны түбәсе дә булмый. Элек-электән тайгада кемнәр салып китә соң ул өйләрне?.. Нииндидер кешеләр язын килеләр дә, төзрәк-тигезрәк наратларны аударып, кайрысын каезлыйлар... Ә көзгә таба, көн матурында, берәр атна эчендә өч-дүрт кулдан бурап та куялар. Шул тирәдә генә кызыл балчыгын, ташын табып, җыйнак кына итеп мич салалар, түбәгә морҗа чыгаралар, өйнең эчендә сәке этмәллиләр. Яшә дә куан гына инде!

Кышын шундый өйгә килеп керсәң, торак исе дә булмый. Стеналарда, бүрәнә арасындагы җекләрдә уч калынлыгы корҗак кары, бәс, ачы төтен исе сеңгән салкын һава.

Менә мичтә утын пүләннәре чытырдап яна башлый... Җылына башлаган кызыл балчыкның әчкелтем исе борынга бәрелә, стенадан тамчы йөгерә. Сөрем тарала. Мондый чакта мичне тутырып ягып, тышта йөреп торуың, күбрәк утын әзерләп куюың хәерлерәк... Ярты сәгатьтән өй инде җылына төшкән, суларга да җиңелрәк була. Кыска туныңны салып ыргытасың да мичкә дыңгычлап тагын утын тутырасың. Стеналар җиңелчә парланып тора, мичтән кызу бәрә. Һәм сине иркен, тыныч бер рәхәтлек, куанычлы хис биләп ала. «Ә-ә! Менә шулай ул»,— дип куясың эчеңнән генә. Хәзер инде һәр җир коры диярлек, әмма сәке такталары салкын әле. Зарар юк — тиздән җылыныр. Хәзергә кыска тунны аска җәеп, азык-төлек биштәрен баш астына кыстырасың да аякларыңны мичкә таба сузасың. И йокымсырата башлый шул чакта — түзәр хәл юк. Торып, мичкә тагын утын өстәсәң дә әйбәт буласы, әмма ирендерә. Шулай да тормыйча булмый.

Мич эчендә утлы күмер тау булып өелеп тора. Пүләннәр, туз кебек, берьюлы кабынып китәләр. Мич алдына ук бүкән дә куелган. Тәмәке кабызып уйланып утырырга да була. Ялгызың гына уйланып утыруы рәхәт. Караңгы. Мич авызындагы ярыклардан гына яктылык сирпелә; ул идәндә, стеналарда, түшәмдә уйный. Шулчак, алла белсен, ниләр генә искә төшми! Кинәт иң беренче мәртәбә кыз озатуың хәтергә килә. Бер сүз дәшми-нитми, аңгыра бәрәндәй, янәшәсеннән тик атлап барасың... Авызың ерып утыруыңны шунда үзең дә сизми каласың. Рәхәт шул, шайтан алгыры!

Өй тәмам җылынып җитте. Чәй хәстәрләргә дә була. Яшел такта чәй тәмле. Аңардан, җәйне хәтерләтеп, үлән исе килә.

...Әнә шулай, эңгер-меңгердә төрепкәсен суырып, Никитич карт мич каршында утыра иде.

Өй эче эссе, ә урамда салкын. Никитичның күңеле тыныч. Тайганы бик яшьли айкый башлады ул, сунарчылыкта йөрде. Тиен аулады, өнгә ятмаган аюларны атып еккан чаклары да булгалады. Шундый очрак өчен дип ул һәрвакыт кыска тунының сул кесәсендә ядрәле бишалты патрон йөртә. Тайганы ярата, бигрәк тә кыш көннәрен. Шундый тын була кышын тайгада, хәтта аз-маз күкрәк кысылып куя. Ләкин ялгызлык авыр түгел, җан иркенәеп китә, Никитич, күзләрен кыскалап, тирә-юньгә карый, белә — шушы зур ак патшалыкның бердәнбер хуҗасы ул.

...Утыра Никитич, тәмәкесен тарта.

Тышта чаңгы шыгырдаганы ишетелде, аннары тынып калды. Кемдер тәрәзәдән карады, ахрысы. Шуннан янә чаңгы шыгырдап алды — монысы болдырга табан иде. Ишеккә ике тапкыр таяк белән түкеделәр.

— Бармы кем дә булса?

Тавышы яшь кешенеке, тик салкыннан һәм озак сөйләшмәгәнлектән карлыккан — үз-үзе белән сөйләшә белми, димәк.

«Сунарчы түгел,— дип уйлады Никитич,— сунарчы сорап тормый, килә дә керә».

— Бар!

Ишек артындагы адәм заты чаңгыларын стенага сөяп куйды, болдыр баскычына шыгырдатып басты... Ишек ачылды һәм суык пар аша Никитич озын буйлы егет кешене шәйләде: ул сырмасы өстеннән билен буып куйган, сырган чалбардан, башында иске солдат бүреге иде.

— Монда кем бар?

— Кеше.— Никитич, чыра яндырып, баш өстенә күтәрде.

Бераз вакыт сүзсез генә бер-берсенә карашып тордылар.

— Син үзең генәме?

— Үзем генә.

Егет кеше мич буена атлады, бияләйләрен култык астына кыстырды да кулларын плитә өстенә сузды:

— Салкын, шайтан алгыры...

— Салкын шул.— Никитич шунда гына егетнең мылтыксыз булуын абайлап алды. Сунарчы түгел, юк. Охшамаган да. Йөзе дә, киемнәре дә башка.— Март үзенекен итәр эле ул.

— Нинди март булсын? Апрель ич.

— Яңача шулай ул. Ә искечә март әле. Бездә, март — ыштаның булсын ике кат, диләр. Юка киенгәнсең.— Мылтык турында карт дәшмәде.

— Зарар юк,— диде егет кеше.— Син монда үзең генәме?

— Үзем генә. Бер тапкыр сорадың бит инде.

Егет кеше моңа каршы берни дә әйтмәде.

— Утыр. Хәзер чәй куярбыз.

— Җылыныйм әле азрак...— Егетнең сөйләшүе бу якныкы түгел, «Рәсәй»неке. Картның бик беләсе килсә дә, элгәрге заманнан килгән гадәт — сораулар белән тыкшынмыйча, түземлелек күрсәтү гадәте — кызыксынуны баса иде.

Егет кеше, кулларын җылыткач, папирос кабызды:

— Әйбәт икән монда, җылы.

Шырпы яктысында Никитич аны яхшылабрак карарга өлгерде — йөзе матур, ак чырайлы, куе керфекле. Егет сабырсызланып эчкә төтен суырды, иреннәре арасында ике алтын теше ялтырады. Күптәннән кырынмаган. Килешле, кыска гына сакалы чигәләре тирәсендә бөдрәләнеп тора... Ябыккан... Картның карашын егет сизде, янып бетеп килгән шырпысын күтәрә төшеп, аңа игътибар белән күз текәде. Шырпысын ташлады. Никитич аның күз карашын хәтеренә сеңдереп калды: кыю, туры карый... Күзләре, ничектер, «туң сыманрак» — Никитич шулай уйлады. Күңеленнән тагын бер кирәкмәгән уй чагылып үтте: «Кызларга әнә шундыйлар күбрәк ошый».

— Утыр, ник басып торасың?

Егет елмаеп куйды.

— Алай димиләр, эти кеше. Утырып тор, диләр.

— Йә, утырып тор, алайса. Ә ник әйтмәсеннәр? Бездә әйтәләр.

— Утырырбыз анысы. Монда тагын беркем дә килмиме?

— Хәзер кем килсен? Соң инде. Ә килсә, урын җитәрлек.— Никитич бүкәннең бер кырыеннан урын бирде, егет утырды да кулларын тагын утка сузды. Куллары эшчәнекенә охшамаган. Әмма егет таза күренә. Никитичка аның елмаюы да ошый иде — мыскыллы түгел, ә садә, басынкы елмаю. Өстәвенә тагын әнә шул алтын тешләре... Чибәр егет. Менә хәзер сакалын кырып, костюм кигертеп җибәрсәң, укытучы була да куя. Никитич укытучыларны бик ярата иде.

— Берәр иологмы соң син? — дип сорады ул. Егет аңламады.

— Кем?

— Ни... теге, тайга буйлап эзләнеп йөриләр бит әле.

— Ә-ә... Ие.

— Ә нишләп мылтыксыз-нисез йөрисең? Хәтәр бит.

— Үзебезнекеләрдән аерылып калдым,— диде егет теләр-теләмәс кенә.— Авылыгыз моннан еракмы?

— Йөз илле чакрымлап булыр.

Егет кеше башын селекте, күзләрен йомып, берникадәр вакыт шулай җылыга оеп утырды, аннары бөтен гәүдәсен селкетеп алды да тирән сулап куйды.

— Арылган.

— Күптәннән ялгызың киләсеңме?

— Күптән. Эчемлек юкмы синдә?

— Табылыр.

Егет җанланып китте.

— Яхшы! Юкса, җан калтырый башлады. Катып үләргә дә мөмкин. Апрель, имеш...

Никитич, тышка чыгып, сало салган биштәрен алып керде. Түшәмгә эленгән фонарьга ут элдерде.

— Сезнең кебекләрне тайгада ялгыз яшәргә аз гына булса да өйрәтергә иде дә бит... Югыйсә, чыгарып җибәрәләр дә... Ә сез каян беләсез? Әнә мин үткән елны берәүне таптым — язын кар эрегәч килеп чыкты. Ул да шулай яшь кенә иде. Шундыйрак сакалы да бар. Одеялга төренгән дә, шул килеш катып үлгән.— Никитич сәке читендә сало турады.— Ә мине берүземне җибәр, кышны шунда чыгам, «аһ» та итмим. Дарысы-фәләне генә булсын, шырпысы тагы.

— Йокларга барыбер өйгә керәсең бит әле.

— Һе, була торып, ник кар өстендә аунарга ди миңа? Үземә үзем явызлык теләмим лә мин.

Егет кеше бил каешын ычкындырды, фуфайкасын салып ташлады... Өй буйлап әрле-бирле йөренеп алды. Киң күкрәкле, матур буй-сынлы. Җылынып җитсә кирәк, карашы да үзгәреп-йомшарып китте — җылы урын табылуына, тере кеше очратуына шатланып бетә алмыйдыр, мөгаен. Тагын берне көйрәтеп җибәрде. Папиросның тәмле исе таралды. Никитич шәһәр кешеләре белән гәп корырга бик ярата. Ул, тайгадагы булдыксызлыклары өчен, аларга мыскыллап, түбәнсетеп карый; ˛аның, геологлар партияләренә юл күрсәтүче булып ялланып, акча да эшләп алгалаганы булды; эчтән генә алардан көлсә дә, үзе шуларның сөйләгәннәрен тыңларга ярата, үзе дә бик теләп сүзгә кушыла торган иде. Аларның карт белән ягымлы сөйләшүләре, йомшак мөгамәлә күрсәтеп, авыз ерып көлешүләре аның күңеленә хуш килә; ә югыйсә, үзләре, ялгызларын гына калдырсаң, күзе ачылмаган эт балаларыдай харап буласылар бит. Партияләрендә икеөч кызчык та булса, тагын да бер тамаша. Зарланмыйнитми үзләре. Алар, янәсе, башкалар кебек үк ярдәмгәнигә мохтаҗ түгел. Барысы бер күчтә йоклыйлар. Шулай да тәртипсезлек кылмыйлар. Авылныкылар булса, гөнаһка җитми калмас иде. Болар сынатмыйлар, юк. Ә була бит шундыйлары да — күзеңне алалмассың: тар гына чалбар, тагын шундыйрак берәр кысан кофта кигән була, сукыр чебеннән саклану өчен косынка белән битен-күзен урап куя, үзе була йоп-йомры — курчак та курчак инде. Ә егетләрдә берни сизелми, нәкъ шулай тиеш кебек.

— Кемне эзлисең соң?

— Кайда?

— Эзләп йөрисез, дим?

Егет үзалдына көлемсерәде:

— Бәхет кошын...

— Бәхет кошы... Ул, туганкай, жумба балыгы кебек бит, шома. Менә эләктердең, менә ул синең кулда сыман, ә үзе шуа да чыгып китә.— Никитич, шәһәр кешеләре белән гәпләшкән чактагы кебек, хикмәтлерәк, чуклырак итеп сөйләп китәргә җыенган иде: андый чакларда бит алар дикъкать биреп тыңлыйлар, бер-берсенә карашып алалар, җитмәсә әле берәрсе куен дәфтәренә карандаш белән нидер теркәп тә куя. Ә Никитич исә шулай үз көенә төн буе сөйләп утыра ала — авыз ачып тыңласыннар гына. Үз авылы кешеләре булса, лыкылдык дип кенә атарлар иде, ә болар тыңлап утыра бирә... Рәхәт шул. Үзе дә кайчак уйлап куя: шома чыга бит, корт

чаккыры. Шундый да күпертеп җәеп җибәрә, элгәреге поплардан бер дә калышмый. Тезеп барган кура-карагае да җан өргән кебек бит: тимә генә, юкка балта белән кыйма, юкса, корыр, ә корыдымы, үзең дә корып калгандай булырсың — ямансуларсың, эчең пошар, ни өчен ямансу булуын үзең дә белмәссең.— Яисә менә мылтыклар белән шәһәрдән килеп төшәләр дә, әйдә уңга-сулга — бах-бах! Ана җанваргамы, ата җанваргамы — ни-нәмәрсәгә тисә дә барыбер, кырырга гына булсын. Мондый хикмәтләре өчен кулларын суырып алырга иде дә бит. Үтердең ди син, әнә, ана аюны, ә аның ике баласы калды. Алар да харап кына була. Син бер тире алдың, ә азрак көтсәң, ул өчәү булган булыр иде. Мәгънәсезлек ул — җанвар атып күңел ачу. Менә сиңа үзең әйткән бәхет кошы,— дип сөйли бирде Никитич.

Тик егетнең тыңлыйсы килми иде. Тәрәзә янына килеп, озаклап караңгылыкка текәлеп басып торды. Йокыдан уянгандай, әйтеп куйды:

— Тиздән барыбер яз җитә инде.

— Җитәр, беркая да качмас. Утыр. Хода биргәне белән тамак ялгап алыйк.

Котелокта кар эреттеләр дә, спиртка су кушып, эчеп җибәрделәр. Артыннан туң салоны капкаладылар. Күңелгә рәхәт булып китте. Никитич мичкә утын өстәде. Ә егет исә янә дә тәрәзәгә елышты. Тыны белән тәрәзәдәге бозны түгәрәкләп эретте дә төн карасыннан күзен алмый карап торды.

— Хәзер кемне күреп булсын ди инде анда? — дип гаҗәпләнде Никитич. Аның сөйләшәсе килә иде.

— Ирекне,— диде тегесе. Һәм тирән сулап куйды. Әмма күңелсезләнүдән түгел иде бу. Һәм ирек хакында да нык итеп, усал һәм дә зәһәр итеп әйтте. Үзе кисәк кенә гәүдәсен тәрәзәдән артка тайпылдырды.

— Сал әле тагын берне, эти кеше.— Ул кара сатин күлмәгенең якасын чишеп җибәрде, киң учы белән күкрәгенә дөп-дөп сугып алды да сыйпап куйды.— Җан тели.

— Ашап алыр идең, ач килеш изрәтмәгәе.

— Изрәтмәс. Мине изрәтә алмас.— Һәм картны иркәләп, муеныннан каты кысып кочаклады. Үзе җыр көйләп җибәрде:

Ә җан өшеткеч салкын,
Тар камера эченә
Чал чәчле картны керттеләр...

һәм ягымлы итеп елмайды. Егетнең күзләрендә якты, шат нурлар уйный иде.

— Күтәрик әле синдәй әйбәт кеше белән!

— Ялгызың йөрү туйдырганмы? — Никитич та елмайды. Бу егет аңа торган саен ныграк ошый бара иде. Үзе яшь, гайрәтле дә, чибәр дә. Ә харап булуы да бик мөмкин иде бит.— Синең, егеткәем, болай харап булуың да бар. Тайгада мылтыксыз эш яман.

— Харап булмыйбыз, эти кеше. Яшибез әле без!

Һәм моны ул бик нык итеп әйтте, күзләре бер мәлгә каядыр еракка төбәлде һәм тагын «туңып» китте... Аның уйлары ачык түгел иде, нәрсәнедер хәтеренә төшерә иде кебек. Ләкин аның ул «нәрсә»не хәтерлисе килми иде. Стаканын күтәрде дә бер йотуда эчеп тә куйды. Тамагын кырып, башын селекте. Авызына сало капты. Тәмәке кабызды. Урынында утырып түзә алмады, аягына басты. Эре-эре атлап өйне әйләнде, идән уртасында туктап, биленә таянды да тагын каядыр еракка күз төбәде:

— Яшисе килә, эти кеше.

— Һәркемнең дә яшисе килә. Минем килми, дисеңме? Ә миңа тиздән...

— Яшисе килә,— дип, картны тыңламыйча, үҗәтлек һәм усал бер шатлык белән кабатлады чибәр, олы гәүдәле егет.— Син беләсеңмени аны — тормышны... Ә ул...— Егет уйлап торды да тешен кысып әйтте: — Җанашым ул! Кадерлекәем, сөеклем минем!

Исерә башлаган Никитич кеткелдәп көлеп куйды:

— Тормыш хакында син хатын-кыз турында сөйләгән кебек...

— Хатын-кыз — чүп.— Егетне эчтән ниндидер тәвәккәл, шатлыклы үҗәт бер хис көйдерә иде. Ул картны тыңламый, үзе сөйли; һәм тегенең дә хәзер инде егет сөйләгәнне тыңлыйсы килеп китте. Егетнең тышка бәреп чыккан буйсындыручан дәртле көче аны да үзенә ияртә башлаган иде.

— Хатын-кыз ул, әлбәттә... Ләкин алардан башка да...

— Алабыз без ул чибәркәйне,— егет кинәт, кулларын алга сузып, йодрыкларын йомарлады,— бугазыннан алабыз җанкашны... Хәтерлисеңме Коля-профессорны? Онытkансың? — Егет кем беләндер сөйләшә иде һәм ул үзен «онытуларына» бик тә гаҗәпләнгән булды.— Колянымы?.. Ә Коля онытмады сине. Коля сине хәтерли.— Ул әллә шатлана, әллә кемнәндер нәфрәт белән үч алмакчы була.— Ә мин — менә ич. Кил, иркәм, ике генә

җылы сүз әйтим. Мин сиңа тимәм. Ләкин син миңа бөтеңесен дә бирерсең. Бөтенесен алырмын!..

— Чынлап та хатын-кыз шулай йөрәгеңне ярсыттымыни? — дип сорады Никитич, гаҗәпләнеп.

Егет башын селекте:

— Ул хатын-кызның исеме — Ирек. Аны да белмисең син, эти кеше. Син — җанвар, сиңа монда рәхәт. Ләкин зур шәһәрдә утлар ничек балкып януын белмисең син. Алар үзенә дәшеп тора... Анда бик мөлаем, әйбәт кешеләр яши, өйләрендә җылы, рәхәт. Музыка уйный. Алар бик әдәпле һәм үлемнән бик тә куркалар. Ә мин шәһәр буйлап килә́м, һәм ул беткәнче минеке. Ник соң алар анда, ә менә мин биредә? Аңлыйсыңмы?

— Гомер бакыена монда булмассың ич!..

— Аңламыйсың шул.— Егет җитди, кырыс карый иде.— Мин анда булырга тиеш, чөнки мин берәүдән дә курыкмыйм. Үлемнән курыкмыйм мин. Димәк, тормыш — минеке.

Карт башын чайкап куйды:

— Аңламыйм, егеткәй, ни әйтмәкче буласыңдыр син.

Егет сәке янына килеп, тагын стаканнарга агызды. Үзе шул арада арып калгандай күренде.

— Төрмәдән качтым мин, эти кеше,— диде ул битараф тавыш белән.— Әйдә! — Никитич сүлпән генә егетнең стаканына үз стаканын тидереп алды. Егет эчте. Картка әйләнеп карады. Ул исә стаканын һаман да кулында тотып тора, үзе егеткә астан гына сөзеп карый иде.

— Нәрсә?

— Ничек соң алай?

— Эч,— дип боерды егет. Тагын тәмәкесен алып тартмакчы булды, әмма кабы буш иде.— Үзеңнекен бир әле.

— Миндә яфрак тәмәке.

— Булса булыр.

Тартып җибәрделәр. Егет бүкән өстенә, утка якынрак утырды.

Озак кына вакыт тын утырдылар.

— Тотарлар бит,— диде Никитич. Егетне кызганудан гына әйтмәде ул, ә кинәт шушы олы гәүдәле, сылу егетне мылтыклар белән сак астында алып баруларын күз алдына китерде. Һәм аның яшьлеге, чибәрлеге, тазалыгы кызганыч булып китте. Электерсәләр — бары да бетте, бары да чәлпәрәмә килде дигән сүз, аның матурлыгы берәүне дә сөендермәс тә, көендермәс тә. Матурлыгының

шуннан соң ни мәгънәсе кала?..— Кирәкмәс иде,— диде ул аек тавыш белән.

— Нәрсә?

— Качуың, дим. Элекке чак түгел хәзер — тотарлар.

Егет дәшмәде, уйчан гына утка карап утырды. Иелеп, мичкә утын алып ыргытты.

— Беткәнче түзәргә иде. Кирәкмәс иде.

— Җитәр! — дип кырт кисте егет. Ул да ничектер кинәт айныгандай булды.— Минем үз башым бар.

— Анысы мәгълүм,— дип җөпләде Никитич.— Ерак барасыңмы соң?

— Дәшмичә генә тор әле.

«Әтисе-әнисе дә бардыр, мөгаен,— дип уйлады Никитич, егетнең җилкәсенә карап.— Кайтып куандыра инде, эттән туган нәрсә».

Биш минутлап тын утырдылар. Карт төрепкәсенең көлен какты да яңадан тәмәке тутырды. Егет һаман утка карап утыра бирде.

— Сезнең авылыгыз райүзәкме, түгелме? — дип сорады ул, әйләнеп карамыйча гына.

— Ниткән райүзәк ди ул! Районга бездән тагын туксан чакрым. Харап кына буласың инде син. Тайгада кышын, ай-һай...

— Өч көнләп синдә торам әле — хәл җыям,— диде егет. Сорау-үтенү эсәрен күрсәтмәде дә, бары әйтте генә.

— Тор соң, миңа димәгәе. Күп калган идеме тагын, түзеп булмадымы?

— Күп!

— Ә ни өчен утырдың?

— Андый сорауны беркайчан да һәм беркемгә дә бирмә, эти кеше.

Никитич сүнеп барган төрепкәсен пых-пых китереп, ут көйрәтте, эчкә төтен суырды да ютәлли башлады. «Кыһ-кыһ» итә-итә әйтте:

— Миңа димәгәе!.. Тик кызганыч. Тотарлар...

— Ходай кушмаса, эт ашамас. Болай гына алалмыйсың мине. Йоклыйк, әйдә.

— Ят. Мичнең янып беткәнен көтәм әле мин,— морҗаны ябарга кирәк. Югыйсә, иртәнгә кадәр катып үләрбез.

Егет сәке өстенә фуфайкасын җәйде, баш астына кыстырырга яраклы әйбер эзләде, стенада эленеп торган мылтыкка күзе төште. Барып, кулына алып карады да элеп куйды.

— Искергән инде.

— Ярап тора эле. Әнә теге почмакта киез булыр, шуны астыңа җәй, ә куфайкаңны баш астыңа төреп сал. Аякларыңны бирегә, мичкә сузып ят. Таңга кадәр өй барыбер суыначак.

Егет киезне җәйде, сузылып ятты да күкрәген тутырып сулыш алды.

— Бәләкәй генә Ташкент,— диде үзе, нидер уйланып.— Курыкмыйсыңмы миннән, эти кеше?

— Синнәнме? — дип гаҗәпкә калды карт.— Ә ник миңа синнән куркырга?

— Ник... мин лагерьдан ич. Бәлки, кеше үтереп утырганмындыр.

— Үтергән өчен сиңа җәзасын хода бирер, ә кешеләр түгел. Кешеләрдән качып була, ә аңардан ычкына алмыйсың.

— Син динле кешеме әллә? Кержак түгелме?

— Кержак, имеш!.. Кержак синең белән аракы эчеп утырамы?

— Анысы хак. Ә аллалар турында син минем миемне нитмә... Косасыны китерә минем.— Егет сүлпән һәм карлыкканрак тавыш белән сөйли иде.— Әгәр мин берәр җирдә сезнең ул Христосыгызны очратсам, шунда ук эчәкләрен агызыр идем.

— Ни өчен?

— Ни өчен?.. Булмаганны, ялганны сөйләгәне, алдашканы өчен. Яхшы кешеләр юк ул! Ә ул керсез, имеш, түземле булырга өйрәткән. Өстерәлчек! — Егетнең тавышы тагын нык һәм усал яңгырый иде. Тик сөйләшүендә шатлык сизелми иде инде.— Кем яхшы?! Минме? Әллә синме?

— Минем, әйтик, үз гомеремдә беркемгә бернинди яманлык эшләгәнем булмады...

— Ә җәнлекнең җанын кыймыйсыңмыни? Ул шуңа өйрәттеме?

— Чагыштырдың кәрәнне бармак белән! Кеше — бер нәрсә, җанвар — икенче.

— Җан иясе дип үзегез үк чүбек чәйнисез бит, кабахәтләр.

Никитич егеткә карамый, әмма аның агарынган, сакал баскан йөзе картның күз алдында тора; язмыш тарафыннан өметсез рәвештә кыйналган бу шундый да матур, шундый да гүзәл йөзле кешенең әнә шулай кыргый тавыш белән ярсып акыруы, тыныч, җылы өйдә, тирән тынлык эчендә бик тә ямьсез, бик тә килешсез ишетелә иде.

— Син ник мине болай ачуланасың әле?

— Ялган сөйләп, кеше алдамагыз, тәкъва бәндәләр! Түземле булырга өйрәттеләрме? Түзегез! Югыйсә, догасын укып бетерер-бетермәс ыштанын төшерә башлый — хатын-кыз артыннан чаба, хәшәрәт! Мин менә авыз-борынга кундырырга өйрәтә торган яңа Христос уйлап табар идем: алдашасыңмы? Мә ал, шакшы җан!

— Шакшыланмый тор! — диде Никитич коры гына.— Сине, юньле кешегә санап, өйгә керткәннәр икән, эт шикелле өрмә! Утырткан өчен үпкәләгән, имеш. Юкка түгел, димәк ки. Синең өчен кем гаепле?!

Егет дәшмәде. «Ы-ы-ым»,— дип тешләрен генә шыкырдатты.

— Мин поп түгел, һәм зәһәреңне чәчәргә бу сиңа чиркәү дә түгел. Тайга бу — монда бар да тигез. Исеңнән чыгарма моны. Югыйсә, ирегеңә барып җиткәнче үк башыңны куюың бар. Әйтәләр бит: сарыклар алдында батыр, ә батыр алдында сарык, дип. Сиңа да берәр үткере табылыр. Тик торганнан менә шулай кыек сүз әйтеп күңеленә кагылсаң, күрсәтер ул сиңа ирегеңне.

— Ачуың килмәсен, эти кеше,— диде егет басынкы тавыш белән.— Яшәргә өйрәтүчеләрне сөймим! Җаным көя! Әллә нинди шакшы суалчаннарны борынга китереп төртәләр дә, менә нинди саф кешеләр, менә ничек яшәргә кирәк, дип үгетли башлыйлар. Куралмыйм! — дип кычкырып куйды ул.— Теләмим алай яшәргә. Алдашалар! Үлек исе килә! Чиста итеп юып киендергән мәрхүмнәрне күмгәндә без кызганабыз, яратабыз аларны, ә сез менә исәннәрне, юынмаганнарны яратыгыз. Җир йөзендә изге кешеләр юк! Күрмәдем мин аларны! Ник булмаганны уйлап чыгарырга?! — Егет, терсәгенә таянып, башын күтәрде. Караңгылык эчендә, почмакта ак тап булып аның йөзе чалымлана, күзләре усал һәм шомлы ялтырый иде.

— Кызма, суын азрак, аннары үзең дә аңларсың: яхшы кешеләр булмаса, тормышның күптән инде астыөскә килгән булыр иде. Бер-берсен тотып ашарлар яисә суешып бетәрләр иде. Моны Христос өйрәтмәде миңа — үзем шулай уйлыйм. Ә изге кешеләр юк — син хаклы. Мин үзем менә ярыйсы гына кебек тә, берәү дә начар яисә явыз дип әйтмәс. Ә яшь чагымда... Моннан ерак түгел каралты-кура корып керҗаклар яши иде. Бер гаилә: карт белән карчык та, егерме биш яшьләрендә булыр, кызлары. Алар, бәлки, алай ук карт булмаганнардыр — эти-әнисе дим,— ә миңа ул чакта карт күренәләр

иде. Соңыннан алар каядыр китеп бардылар. Менә шул: кызлары бар иде, дим. Ходайга шулкадәр дә табынганнар, әйтә торган түгел: кешеләрдән аерылганнар, гөнаһтан, имеш, ераграк торалар. Ә мин аларның кызларын берчак шулай каенлыкка алып кердем дә, тегенең белән... ни... әл-лә-лә-лә... Әйбәт кыз иде, таза кыз. Эш шуңа барып җитте — бала тапты бу. Ә мин инде өйләнгән кеше идем...

— Ә үзең начарлык эшләмәдем, дисең.

— Мин дә шуны әйтәм,— изге түгел, дим. Дөрес, мин көчләмәдем анысы, иркәләү белән алдырдым, тик барыбер инде... баланы җилгә ташладым бит. Искә төшерсәң, кызганыч. Зурдыр инде хәзер, сүгенә торгандыр.

— Үтермәгәнсең, кешегә тормыш биргәнсең. Ул кызны да, бәлки эле, коткаргансыңдыр. Бәлки, шуннан соң ул тегеләрне ташлагандыр да эле. Югыйсә, алар үзләренең догалары белән аны китереп терәгән булырлар иде, кайдадыр берәр ботакка менеп асылыныр иде дә — шуның белән вәссәлам. Ирнең нәрсә икәнен дә белми калыр иде. Кайгырма, яхшы эш эшләгәнсең.

— Яхшымы, яманмы, булган инде. Хәер, нәрсәсе яхшы булсын ди инде аның?

— Анда калдымы соң эле?

— Спиртны әйтәсеңме? Әзрәк бар. Эч, миңа җитте.

Егет эчте, янә тамак кырды. Артыннан ризык-мазар капмады.

— Күбрәк эчәсең, ахры?

— Юк, артык туңудан бу. Болай эчмиләр аны, эти кеше. Матур итеп эчә белергә кирәк: музыка, яхшы сигаретлар, шампан шәрабы... Кызлар. Тыныч, культуралы итеп...— Егет урынына ятты, кулларын баш астына куеп, янә хыялга бирелде.— Бардакларны җаным сөйми. Кеше түгел — хайван алар. Эм-м, ничек кенә матур яшәргә була эле! Әгәр мин төнгә җиде тапкыр әҗәл белән уйнаганмын икән, әгәр ул мине сөякле куллары белән сыйпап, маңгайдан үбеп алырга сузылган икән,— төшенәсеңме? — мин арып калам. Шуннан соң мин ял итәм. Ләззәтләнәм һәм тормышны прокурорларның берьюлы барчасыннан артыграк яратуымны аңлыйм. Син хәвеф-хәтәр дисеңме? Ә мин әйтәм — булсын. Җан калтырансын, сарык койрыгыдай дер-дер килсен,— мин барыбер туп-туры барам, коелып төшмим, кирегә борылмыйм.

— Моңарчы син кем булып эшләдең соң? — дип сорап куйды Никитич.

— Минме? Тәэминат буенча агент. Чит илләр белән культура бәйләнешләрен җайга салучы. Гомумән, мин галим кеше. Мин «Нәрсә ул Колорадо коңгызы һәм аның белән ничек көрәшергә?» дигән тема буенча доцент.— Егет тынып калды, ә бер минуттан йокымсыраган тавыш белән әйтте: — Булды, эти кеше... Мин киттем.

— Йокла.

Никитич кыска кисәү белән мичне болгатты, аннары төрепкәсенә тәмәке тутырды да егет хакында уйлый башлады. Менә тормыш диген — матурлык, тазалык,— һәммәсе бирелгән кешегә. Башы да шәп эшли кебек. Йә... шуннан? Шуннан соң нәрсә? Урманнарда качып йөрергәме? Юк, шул хәлгә шәһәр җиткерә аларны. Алар анда барысы да акылдан язган. Никитичның оныклары — өчәве дә — зур шәһәрдә яши. Икесе укый әле, берсе өйләнгән, эшли. Алар моның кебек масаймыйлар масаюын, тик аларны да шәһәр үзенә тарта. Җәй көне монда кайткач ук ялыга башлыйлар. Никитич мылтыклар юнәтә, аларны үзе белән тайгага алып китә, акыл-зиһеннәре яктырсын, җаннары рәхәтләнсен, уку белән каткан башлары сафлансын дип тели. Алар исә шат-канәгать булган булып кыланалар гына. Никитичка бик уңайсыз булып китә: оныкларын шатландырырлык башка берние дә юк бит. Шунысы авыр була — аларны алдаган кебек хис итә ул үзен. Аларның уйларында тик шәһәр генә. Менә бу сәке өстендә йоклап яткан егет тә бит үләренкалырын уйламыйча шәһәргә ашкына. Утырырга түземлеге җитмәгән икән, ераграк яшеренергә, зимләнкә казып, шунда бер биш ел кеше күзенә күренмичә ятарга иде. Ә ул, һәр адымында якасыннан эләктереп алулары мөмкин икәнлекләрен белә торып, шунда ашкына. Белә бит тотыласын да, ә үзе бара. Нинди көч бар икән соң бу шәһәр дигән нәрсәдә! Йә, ярый, мин — карт кеше, мин анда нибарысы өч тапкыр булдым, мин аңламыйм да ди... Анда кызык, утлар да күп. Шулай да булсын. Әмма аңламаганга күрә мин аны яманламыйм да. Бөтен теләгәнегез шунда яшәүме? Рәхим итеп, яши бирегез. Ә миңа биредә дә әйбәт. Әмма менә нәрсә килеп чыга бит: аннан кайталар да борыннарын җыерган булалар, ялыгалар, күңелсез, имеш. Күзеңне текәбрәк кара син башта! Берни дә күреп өлгермәдең ич әле син, үзең шәһәр-шәһәр дип авыз чайкаган буласың. Ә карап кара әле, мәсәлән, кырмыскалар ничек яши? Яисә — сукыр тычкан. Алар гынамы, теләсә кайсы җан иясен ал!.. Кызык өчен генә карап бак. Шуннан соң уйла инде: тормыш

хакында күп беләсеңме син әллә юкмы? Сез миңа шәһәр хакындагы әкиятләрегезне сөйлисезме? Ә әгәр мин бөтен белгәннәремне сөйли китсәм! Мине тыңламыйлар шул, ә сездән күзләрен алалмыйлар — шәһәр кешесе, имеш! Миңа дисәң, элмим дә мин синең шәһәрнеке булуыңны, йөри бир әйдә, кукраеп, тротуар буйлап штиблетларыңны шиферт-шиферт китереп. Менә, кукрая торгач, килеп капкан: әлеге дә баягы, шул ләззәтле тормыш өчен бер унбиш елны чәпәгәннәрдер, мөгаен. Берәр кибетне баскандыр әле, башкача түгелдер. Бер типтергән дә — лап итеп барып та төшкән. Ә үзе янә сәнәккә менмәкче. Үзе бит! Димәк ки, шәһәрдән башка яши алмый дигән сүз. Янә берәр кибетне басарга җыенадыр. Шампан, имеш... Ә ул шампан шәрабы каян килсен икән? Тинтәкләр җыенысы... Шәһәр ул сезне сөякләрегез белән бергә чәйнәп йотачак. Кызганыч та үзләре, берни эшләп тә булмый. Ышандыра алмыйсың.

Мичтәге утыннар янып бетте. Никитич соңгы күмерләрнең көл пәрдәсе белән каплануын көтеп алды да, морҗа юлын ябып һәм фонарьны сүндереп, егетнең янәшәсенә килеп ятты. Егет исә кулының җайсыз, каймылып калуын да сизмичә, тигез һәм тирән сулап йоклый бирә. Хәтта Никитич аның кулын җайлап куйганны да сизмәде.

«Алҗыган,— дип уйлады Никитич.— Тинтәк... Ә кем мәҗбүр итә соң? Их сезне!!»

...Ярты төн узгач, өй янында сөйләшкән тавышлар ишетелде. Икеме-өчме ир кеше тавышы.

Егет бөтенләй йокламаган да шикелле сикереп торды. Никитич башын күтәрде.

— Кемнәр ул? — дип ашыгып сорады егет.

— Кем белгән аларны!

Егет сәкедән ыргылып ишек янына килде, тыңлап торды да стена буйлап капшанып мылтык эзли башлады. Никитич та моны шәйләп алды.

— Әй, тилермә! — дип кисәтте ул, тавышын әкренәйтә төшеп.— Тагын да яманрак бәла чыгармакчы буласыңмы?

— Кемнәр бу? — дип кабатлады егет.

— Белмим, диләр бит сиңа.

— Кертмә, бикләп куй.

— Тинтәк. Бу өйдә кем бикләнеп утыра? Бикләнергә биге дә юк ич аның. Ят, селкенмә.

— Бабакай, дим, әгәр...

Егет сүзен әйтеп бетерергә өлгермәде. Кемдер бол-

дырга менде, куллары белән тоткычны эзләде. Егет, елан кебек, сәкегә шуды, ашыгып пышылдады:

— Эти кеше, хода белән, иблис белән, җеннәр белән ант итәм: әгәр сатасың икән... Үтенәм, картлач. Гомерем буе...

— Ятуыңны бел,— диде Никитич.

Ишек ачылып китте.

— Әһә! — диде калын куе тавышлы берәве, шатланып.— Әйттем ич мин, кемдер бар, дип. Керегез, җылы биредә.

— Яп ишекне,— диде Никитич шелтә белән һәм урыныннан торды.— Җылыга сөенә, имеш. Тагын да киңрәк ачсаң, эссе дә булыр әле.

— Барысы да яхшы,— диде калын тавышлы.— Өй җылы, хуҗасы да ягымлы.

Никитич фонарь яндырды.

Тагын ике кеше керде. Никитич берсен таный иде — район милициясе начальнигы. Барлык сунарчылар да белә аны: сунарчы билетлары алдырып һәм әгъзалык түләүләрен түләтеп, ул аларның үзәкләренә үтә иде.

— Емельяновмы? — дип сорады начальник. Ул илле яшьләрендәге озын буйлы, көрәйгән гәүдәле бер кеше иде.— Дөресме?

— Дөрес, иптәш Протокин.

— Менә шул... Кунакларны кабул ит.

Өчесе дә чишенә башладылар.

— Бераз дөпелдәтеп алыргамы? — дип ирония белән сорап куйды Никитич. Ул мондый килеп-китеп, мылтык атып йөрүчеләрне яратмый иде: шау-шу күтәрәләр дә китеп баралар алар.

— Азрак тән язып алырга кирәк. Ә бу кем? — диде начальник, сәкедә яткан егетне күреп алып.

— Иолог,— дип теләмичә генә аңлатты Никитич.— Партиясеннән аерылып калган.

— Адашканмыни?

— Күрәсең.

— Бездә андый мәгълүмат юк. Кая юл тотуларын әйттеме ул?

— Ни әйтсен ул! Авызын чак-чак кыймылдата иде — туңган. Спирт эчерткән идем, хәзер әнә үлгән кеше төсле йоклый.

Начальник, шырпы кабызып, егетнең йөзенә якын ук китерде. Тегенең битендә бер генә тамыры да селкенмәде. Үзе тигез сулый.

— Манчыгансың син моны.— Начальникның шырпысы сүнде.— Ник соң бездә берни дә мәгълүм түгел?

— Бәлки, хәбәр итеп өлгермәгәннәрдер әле? — диде килгән кешеләрнең берсе.

— Юк, күптән йөргәнгә охшаган бу. Берүзе күпме йөрүен әйтмәдеме?

— Юк,— диде Никитич.— Калдым, диде. Шул гына.

— Йоклап торсын әле. Иртәгә ачыкларбыз. Йә, йоклыйбызмы, иптәшләр?

— Йоклыйбыз,— дип килештеләр калган икесе.— Сыярбызмы икән?

— Сыярбыз,— диде начальник.— Үткән юлы да без биредә бишәү йокладык. Иртәнгә катып үлә яздык: азрак ягылган булган. Ә тышта илле градус салкын иде.

Чишенделәр дә сәкегә менеп яттылар. Никитич та янә егет белән янәшә урнашты.

Килгән кешеләр районндагы эшләре турында бераз вакыт сөйләшеп яттылар да тынып калдылар.

Озакламый һәммәсе дә йоклыйлар иде инде.

...Никитич стенада тәрәзә шәйләнә башлагач ук уянды. Янәшәдә егет урыны буш иде. Никитич сак кына сәкедән төште дә, кесәсен капшап, шырпы кабы чыгарды. Һичнинди яман уй башына да килми иде әле. Шырпы сызып караса, егет тә юкка чыккан, аның фуфайкасы да, Никитичның мылтыгы да. Йөрәге кысылып куйды.

«Ычкынган. Мылтыкны да алып киткән».

Шыпырт кына киенде, почмакка терәп куелган өч мылтыкның берсен кулына алды, кесәдәге ядрәле патроннарын капшап карады. Ишекне сак кына ачып, тышка чыкты.

Таң беленеп кенә килә. Төн эчендә җылытып җибәргән. Таңның зәгыйфь яктысын куе томан пәрдәсе каплаган. Биш адымнан берни күренми. Яз исе аңкый.

Никитич чаңгыларын такты да карала башлаган кар өстендә ачык беленеп торган яңа эз буйлап китте.

— Эттән туган нәрсә, каһәр суккан юлбасар,— дип үзалдына сукранды ул.— Китә бир эт юлыннан, тик нигә мылтыкны урлап качарга! Монда мин мылтыксыз нишләргә тиеш, шул турыда башың белән уйладыңмы син? Мин сезнең барчагызга мылтык әзерләп куярга меңләп акча эшлимме әллә? Син бит, шакшы җан, аны барыбер кая да булса ташлап калдырачаксың! Сиңа тайгадан чыкканчы гына бит ул. Ә мин биредә мылтыксыз кул кушырып утырыйммы? Оят та юк кешеләрдә, намус та.

Акрынлап төн агара башлады. Көн болытлы һәм җылы булачагы сизелә иде.

Чаңгы эзләре авылдан бер читкә сузылган иде.

— Куркасыңмыни кешеләрдән? Их сезне... «Ләззәтле тормыш». Ә карт кешенең бердәнбер мылтыгын алып качарга да ярый, димәк. Тик син миннән ычкына алмассың, күгәрченем. Сез яшь булсагыз да, сезнең ишеләрне җидене буынсыз калдырам әле мин.

Картның күңелендә әллә ни ачу да юк иде югын. Тик шунысы күңелен әрнетә: аны кешегә санап өйгә кертте, ә ул әнә мылтыкны алып китеп барган. Мөртәт түгел диң инде син аны шуннан соң!

Никитич өч чакрымлап араны узды. Инде көн тәмам яктырып бетә язды; чаңгы эзләре еракган ук күренеп ята иде.

— Иртә ычкынган. Бернинди тавыш-тынсыз бит!

Бер урында егет тәмәке төрергә туктаган: чаңгы эзенең бер ягында кечкенә чокырчык калган — таякларын кадаган урын. Кар өстендә тәмәке валчыклары һәм янган шырпы күренә.

— Янчыгы белән тәмәкене дә эләктергән! — Никитич ачу белән төкереп куйды.— Менә мөртәт дисәң дә мөртәт! — Ул адымын кызулатты.

...Никитич егетне түбәндә, уйсулык эчендә еракган ук күреп алды.

Ул тигез, саллы атлап бара, ашыкмый үзе, әмма адымы елдам. Аркасында — мылтык.

— Йөри белә,— дип танырга мәҗбүр булды Никитич. Чаңгы эзеннән читкә тайпылды да, егетне уратып каршысына чыгу өчен, озын һәм сөзәк калкулык артыннан алга йөгерде. Кайсы төштәрәк егетне каршы алачагын ул белә иде: тегенең юл өстендә, бик киң дә түгел, бер ызан булачак. Ул аны үтәр дә янә агач арасына керер... Шунда аны Никитич каршы алыр.

— Хәзер менә карап карыйк инде,— дип таякларын бөтен көченә йөртә-йөртә, усал шатлык белән сөйләнде Никитич. Шунысы сәер, егетнең чибәр йөзен тагын бер тапкыр күрәсе килә иде аның. Әсәрләндергеч дәрәҗәдә үзенә тартып торучы ниндидер серлелек бар иде шул аның йөзендә. «Бәлки, ул әнә шул үзе әйткән матур тормышка омтылуы белән хаклыдыр да. Уйлап карасаң, аңа монда нишләргә кала? Кибеп кенә бетәр. Тормышны аны, бар, белеп бетереп кара».

Ызан читендә Никитич агачлар артыннан сузылып, сакланып кына алга карады: ызанда чаңгы эзләре юк

иде — узмаган эле, димәк. Ызанны ул тиз генә аркылы чыкты да, егет үтәргә тиешле урынны якынча билгеләп, куаклар артына чүгәләде, патрондагы зарядны тикшереп, көтә башлады. Ирексездән, тәҗрибәле сунарчы күзе белән мылтыкка күз төшерде: өр-яңа тулка, ялтырап тора, үзеннән мылтык мае исе бәрә. «Ауга җыенганда шуны да уйламаганнар: мылтыктан шулчаклы ис килергә тиешмени? Ауда тәмәке турында да оныт, авызыңны да, бер чакрымнан ис килеп тормасын өчен, әйбәтләп чәй белән чайкап чык, киемнәрнең дә башкасын, торак исе килмәсен өчен, урамда элеп тотканын ки. Аучылар имеш, хәсрәт капчыклары».

Егет ызан буена җитеп туктады. Як-якка карап алды. Аз гына басып торганнан соң тиз-тиз генә ызан аркылы йөгерә башлады. Һәм шул чак Никитич аның каршысына күтәрелде.

— Тукта! Кулларыңны күтәр! — Егетнең тәмам һушын алу өчен ул шулай кычкырып команда бирде. Теге башын күтәреп катып калды, күзләрендә коточкыч өркү чагылды. Ул кулларын югары сузмакчы булган иде дә, шул чак Никитичны танып алды.— Үзең, беркемнән курыкмыйм, дисең, ә үзең шунда ук ыштаныңа җибәрдең.

Егет куркуын тиз җиңде, сөйкемле елмаюы белән көчәнеп, елмайган булды:

— Аһ, эти кеше... бирәсең дә инде кирәкне! Кинодагы кебек... ананың җанына керим. Болай йөрәк ярылырга да мөмкин бит.

— Хәзер, димәк ки, менә болай,— дип эшлекле тон белән боерык бирә башлады Никитич,— мылтыкны арканнан алма, ә кулларыңны сузып сындыр да, оясыннан патроннарны алып ташла. Кесәңнән дә алып ыргыт. Миндә уналты данә калган иде алар. Барысын да карга ташла, ә үзең читкә кит. Шаяртырга исәп итәсең икән, атам. Чынлап әйтәм.

— Аңладым, эти кеше. Минем хәзер бер дә шаярасым килми.

— Оятсыз, карак.

— Үзең әйттең бит: урманда мылтыксыз эш хөрти, дип.

— Ә миңа монда ансыз нишләргә?

— Син өеңдә.

— Әйдә, тизрәк. Өеңдә. Минем өемдә, нәрсә, завод бармы әллә?

Егет кесәсеннән ундүрт патрон чыгарды — Никитич исәпләп барды. Аннары кулларын артына сузды; аскы

иренен тешләп, күзләрен кыскан килеш, игътибар белән картны күзәтте. Тегесе дә аңардан күзен алмады, куроклары артка каерып куелган мылтыгы кулында, көпшәләре егетнең күкрәк турысында иде.

— Ник мыштырдыйсың?

— Тартып чыгарып булмый...

— Тырнак белән әләктер... Яисә прикладка йодрык белән суккала.

Башта бер патрон, аннары икенчесе карга төште.

— Менә шулай. Хәзер әнә тегендә кит.

Егет буйсынды.

Никитич, патроннарны җыеп, тун кесәсенә салды.

— Ыргыт миңа мылтыкны, ә үзең селкенмә.

Егет мылтыкны салды да картка ыргытты.

— Хәзер утыр инде басып торган урыныңа. Янчыкны да бәр. Янчыкны да алган бит...

— Тартасы килә ич минем...

— Син һаман, миңа да миңа, дисең. Ә минем турыда уйламадыңмыни, ала шайтан? Мин менә нәрсә тартыйм?

Егет тәмәке кабызды:

— Азрак бүлеп алырга мөмкинме?

— Ал. Шырпың бармы?

— Бар.

Егет үзенә тәмәке бүлеп алды да картка янчыкны ыргытты. Карт та тәмәке төрде.

Алар бер-берсеннән биш адымда утыралар иде.

— Киттеләрме?.. Төнлә килгән кешеләр?

— Йоклыйлар. Йокы симертергә яраталар. Ау түгел уйларында, ә сызыктан кызык эзләү. Күңел ачасылары килә, ә торган җирләрендә, районда бик алай иркенли алмыйсың, чөнки күз алдында. Шуңа күрә күз-колак җитми торган урынга китәләр дә алар.

— Ә алар кем?

— Нәчәлникләр... Дарыны гына юкка исраф итәләр.

— Алай...

— Син мине куып җитәлмәс дип уйладыңмы?

— Берни дә уйламадым. Ә берсен беләсең бит син. Кем ул? Фамилиясен дә әйттең... Протокинмы?

— Социаль тәэминат бүлегендә эшли. Карчыгыма пенсия юллаганда күргән идем...

Егет картка сынап карады:

— Курортка путевка язып бирә торган урынмы ул?

— Әйе.

— Бутыйсың, картлач. Әллә утыртырга телисеңме? Мылтык өчен...

— Ни пычагыма миңа сине утыртырга? — дип ихлас күңелдән әйтте Никитич.

— Сат миңа мылтыгыңны? Миндә акча бар.

— Юк,— диде Никитич катгый тавыш белән. Кичтән яхшылык белән сораган булсаң, бәлки, саткан да булыр идем. Ә син мондый кәкәй эш эшләгәч, сатмыйм инде.

— Тегеләрнең уянганын көтеп тора алмый идем бит.

— Төнлә мине тышка чакырып чыгарырга иде: фәлән дә төгән, эти кеше, бу кешеләр белән сөйләшергә минем һич тә теләгем юк. Сатып бир миңа мылтыгыңны — китәм мин. Ә син... урлап качкансың. Урлаган өчен бездә кулны кисәләр.

Егет, терсәкләрен тезенә куеп, башын түбән иде. Тоны́к тавыш белән әйтте:

— Кичә тоттырмавың өчен рәхмәт.

— Син барыбер үзеңнең ирегеңә барып җитәлмәссең.

Егет кисәк кенә башын күтәрде:

— Ник?

— Себерне ашадан-аша чыгу — уен эшме әллә ул?

— Миңа тимер юлга кадәр генә, ә аннары — поезд белән. Документларым бар. Ә менә биредә мылтыксыз... яман... Сат инде, ә?

— Юк, сорап та азапланма.

— Моннан соң мин яңача яши башлар идем... Йолып калыр идең син мине, эти кеше...

— Ә документлар каян алдың? Берәрсенең башына җиткәнсеңдер әле?

— Документларны да кешеләр ясый.

— Ялган, димәк. Ялган документлар белән тотылмам, дисеңме?

— Син минем турыда... үз энием кебек кайгыртасың. Попугай кебек, бер үк сүзне кабатлый да тора, тоталар, тоталар. Ә мин сиңа әйтәм — тоталмыйлар, дим.

— Ә шампанскины, намуслы яши башласаң, ни-нәмәрсәңә сатып алып эчәрсең икән?..

— Куйсана анысын: кичә тинтәклек белән генә борчак сиптергәнмен... Башка киткән.

— Һай, сезне...— Карт ачы саргылт селәгәен кар өстенә төкерде.— Сез яшьләргә яшәргә дә яшәргә иде дә бит... ә сез әнә... ис тиеп исәнгерәгән кеше төсле чабасыз, үзегезгә урын табалмыйсыз. Аяусыз ачлыкмы соң сине

урлашырга мәҗбүр итте? Маегызга чыдаша алмыйсыз, мәлгуньнәр. Нужа кәлҗемәсен татып караганыгыз юк...

— Нәрсә дип кенә әйтергә икән соң, эти кеше...

— Сиңа кем гаепле?

— Җитәр ул турыда,— дип үтенде егет.— Карале...— Ул борчулы карашын картка төбәде.— Алар хәзер йокыларыннан уянырлар, ә мылтык юк. Синең белән без дә юк... Тотынырлар эзләргә.

— Кояш чыкмыйча уянмый әле алар.

— Син каян беләсең?

— Беләм. Кичә алар үзләре махмырлы иде. Өй эчендә җылы, төш җиткәнче таралып йоклаячаклар. Ашыгыр урыннары юк.

— Алай...— диде егет күңелсез генә.— Хәл-әхвәлләр шулай, диген...

Кинәттән ишелеп ябалак-ябалак юеш кар яварга тотынды.

— Синең файдага.— Никитич күккә карап торды.

Егет тә башын өскә күтәрде:

— Нәрсә?

— Карны әйтәм... Бөтен эзләрне күмәчәк.

Егет, карга учын җәеп, озак карап торды. Кар бөртекләре аның учына килеп төшәләр дә эреп юк булалар иде. Егет көрсенеп куйды:

— Тиздән яз...

Никитич, бу якларда сирәк очрый торган бу адәмне соңгы тапкыр ныграк хәтерләп калырга теләгәндәй, аңа карап торды. Аның төннәрен мылтыксыз-нисез ничек ялгызы гына баруын күз алдына китерде.

— Төнне ничек уздырасың?

— Учак янында черемләп алам... Нинди йокы ди?

— Ичмаса, җәй җиткәч качарга иде. Ни әйтсәң дә, җиңелрәк.

— Кайчан качарга җиңел — ул хакта анда гариза кабул итмиләр. Азык белән эш начар. Бер авылдан икенчесенә барып җиткәнче, эчәкләр аркага ябыша. Йә, җитәр. Рәхмәт ипи-тозыгызга.— Егет аягына басты.— Бар, югыйсә, теге кешеләрең уяныр...

Карт кузгала алмыйча торды.

— Ишетәмсең... бу хәлдән чыгуның бер юлы бар барын,— дип акрын гына сөйләп китте ул.— Мылтыкны бирермен мин сиңа. Иртәгә син төнге икегә-өчкә мин яши торган авылга барып җитәрсең...

— Йә, йә?

— Ашыктырма, дим. Барып җитәсең. Кырыйдагы

берәр йортка кагыласың: әйтик, мылтык табып алдым, дип, яисә... юк, нәрсә уйлап табарга соң?.. Син мылтыкны калдырып китсен өчен дим. Ә анда безнең авылдан станциягә юл туп-турыга — егерме чакрым. Анда инде куркыныч түгел. Машиналар йөреп тора. Яктыруга, станциядә буласың. Тик юл өстендә кечкенә бер авыл бар, шуннан тагын сулга таба бер юл китә, син анда борылма — анысы районга бара. Туры кит.

— Эти кеше, дим...

— Сабыр ит! Мылтык белән ничегрәк итәргә соң? Таптым, дисәң, куркырлар да, эзли чыгарлар. Мылтыкны бөтенләйгә биреп җибәрергә жәл. Иске булса да, аның урынына миңа менә мондый өчәү дә кирәкми.— Никитич яңа мылтыкка ымлап күрсәтте.

Егет картка рәхмәтле карашын төбәде һәм күзләрендәге рәхмәт хисе күбрәк күренсен дип тә тырышты шикелле.

— Рәхмәт, эти кеше.

— Нинди рәхмәт? Мин мылтыкны ничек кайтарып алырмын соң?

Егет аягына басты, карт янына килеп янәшә утырды.

— Хәзер уйлыйбыз... Мин аны кая да булса яшереп куярмын да син шуннан алырсың.

— Кая яшерәсең?

— Берәр кибәнгә, авылга якынрак урынга.

Никитич уйга калды.

— Төнлә белән нәрсә күрәсең анда?.. Менә ничек кирәк: кырыйдагы йортның капкасын кагып, Ефим Мазаев кая тора, дип сорарсың. Сиңа күрсәтерләр. Минем кода ул. Ефимны табып әйтерсең: Никитичны тайгада очраткан идем, ул Елан тавына иологларны озата китте. Патроннары беткән, юкка мылтык күтәреп йөрмәс өчен, ул аны сиңа китереп бирүемне үтенде, диярсең. Мине берсекөнгә көтсеннәр! Ә минем иологларны алып китүем хакында беркемгә дә сөйләмәсен. Акча алып кайткач, бергә төшерерсез, юкса, карчыгы шунда ук барлык акчасын алып калачак, диген. Төшендеңме? Хәзер миңа бер литр алырлык чыгарып бир,— юкса, соңыннан Ефимнан котылып булмаячак,— һәм юлыңа ак җәймә! Сиңа патроннар... алты данә бирәм. Һәм дә, кирәк булса-нитсә дип,— ядрә белән корганны өчне. Тотмасаң, авылга кергәнче карга ераграк ташлап калдыр. Ефимга бирмә, хәйләкәр ул, ялганны бик тиз сизеп алыр. Барын да төшендеңме?

— Төшендем. Гомер буе онытмам, эти кеше.

— Йә... Авылга болай юл тотасың: кояш чыккач — син аны барыбер күрерсең — ул башта синең сул ягында булсын. Кояш күтәрелер, ә син аны һаман да сул ягында тот. Кояш баер алдыннан аңа аркаңны куй, уң колагың ягынарак. Шуннан соң инде туп-турыга. Әйдә, кузгалыр алдыннан берне көйрәтеп алыйк...

Тәмәке кабыздылар.

Шунда ук ничектер сүз дә бетте. Бераз утырдылар да торып бастылар.

— Сау бул, эти кеше, рәхмәт сиңа.

— Кузгал.

Һәм шул рәвешчә ике якка кузгалып китәннәр генә иде, Никитич туктады да егеткә дәште:

— Ишетәмсең?.. Син, егет, чак кына эләкми калдың бит: теге Протокин милиция начальнигы ул. Ярый эле кичә уятып тормады... Юкса, аңардан котыла алмас идең — төпченергә ярата ул, җен кебек.

Егет, сүз катмастан, картка карап торды.

— Тотыныр иде шундук тикшерергә: каян киләсең, кая юл тотасың. Бернинди документ белән дә котыла алмас идең.

Егет дәшмәде.

— Ярар, атла әйдә.— Никитич иңбашындагы чит кеше мылтыгын өскәрәк сикертте дә ызан аркылы өенә таба атлады. Ул инде ызанны чыгып җитә язган иде... Шул чак аңа колак төбендә генә шарт итеп ботак сынгандай тоелды. Шул мизгелдә үк гүя арка-җилкәсеннән берничә йодрык белән алга этәреп җибәрделәр. Ул йөзе белән карга капланды. Һәм башка берни дә ишетмәде дә, тоймады да. Кар белән күмеп калдыруларын һәм: «Шулай әйбәтрәк булыр, ышанычлырак, эти кеше»,— диюләрен дә ишетмәде.

...Кояш чыкканда, егет ызаннан ерак иде инде. Ул кояшны күрми, әйләнеп тә карамый, аңа аркасы белән бара. Ул алга карый иде.

Һавада юеш карның ишетелер-ишетелмәс кенә кыштырдавы ишетелә.

Тайга уянып килә иде инде. Урмандагы куе яз исе исерткән кебек итә, аз гына башны әйләндерә иде.

# БҮРЕЛӘР

Якшәмбе көнне иртән иртүк, Иван Дегтяревларга каенатасы Наум Кречетов килеп керде. Карт түгел әле ул, үзе өлгер һәм хәйләкәр дә, сөйкемле дә. Иван каен-

атасын өнәп бетерми, Наум исә кызы хакына түзә, Иванга каты бәрелми.

— Йокы симертәсеңме? — дип кызу-кызу сөйләп китте Наум.— Ай-һай! Бу йокың белән, Ванечка, җәннәт ишеге ачылганны да күрми калуың бар. Исәнлек-саулыкмы?

— Анда керергә теләгем зур түгел. Атлыгып тормыйм.

— Юкка. Тор әле, дим... Утынга барып кайтыйк. Бригадирдан ике ат сорап алдым. Билгеле инде, тәмле тел белән генә түгел, тик, чукынып китсен,— утын кирәк.

Иван торырга ашыкмады, нидер уйлады... һәм, торып, киенә башлады.

— Менә бит яшьләр ни өчен шәһәргә китә,— дип сөйләнде ул.— Ник китмәсен, анда норманы үтисең дә, теләсәң кая йөрисең. Кешегә ял итәргә ирек бирәләр. Монда каһәр суккан кеше кебек: көн дә юк, төн дә юк, Якшәмбе дә юк.

— Алайса, утынсыз утырыйкмыни инде,— дип сүз кыстырды Иванның хатыны Нюра.— Аңа атын-чанасын табып алып китергәннәр, ул әле шуңа да канәгать түгел.

— Ишеткәнем бар: шәһәрдә дә бушлай китереп бирмиләр,— дип куйды каенатасы.

— Бирмиләр. Менә мин хәзер рәхәтләнеп сусткәргеч торбалар өчен траншея казырга китәр идем. Бер тапкыр тиргә батып эшлисең дә, бөтен кайгың бетә,— суың да, җылың да була.

— Бер яктан, әлбәттә, яхшы нәрсә инде ул, икенче яктан — бәла: син йокыңнан гел айный алмас идең. Йә, җитәр, киттек.

— Ашыйсың киләме? — диде хатыны. Иванның ашыйсы килми иде — баш тартты.

— Махмыр тотамы? — дип төрттерде Наум.

— Нәкъ үзе, ваше благородие!

— А-ла-а-й... Шул шул менә. Ә үзең «сусткәргеч» дигән буласың... Әйдә, киттек.

Кояшлы аяз көн. Кар күзләрне камаштырып җемелди. Урманда тып-тын, гайре табигый тынычлык.

Барасы юл ерак, егерме чакрымлап булыр: якыннанрак кисәргә рөхсәт ителми. Наум алгы чанада еш-еш сукрана:

— Шайтан белсен, әллә нәрсә шунда... Урманнан урманга утынга бар, имеш...

Иван чанада черем итеп бара. Юл, салмак кына тирбәтеп, йокыны китерә иде.

Урман ызанына чыктылар да, ачык иңкүлек аша үтеп, тауга күтәрелә башладылар. Алда, тау өстендә, тагын, зәңгәр стена булып, урман калкып тора иде.

Тауга менеп җиттеләр диярлек... һәм менә шул чакны күреп алдылар: юлдан ерак та түгел — биш бүре. Урманнан чыгып басканнар да көтеп торалар.

Наум атын туктатты, кычкырынмый-нитми генә сузып-сузып сүгенде:

— Анаңның җа-а-нын суырып алыйм! Күк күгәрченкәйләрем, бастыгызмы чыгып...

Иванның аты, яшь, куркак мәхлук, артка чүгә башлап, аягын тәртәдән чыгарды. Иван, дилбегәне йолкайолка, атны кирегә борып азапланды. Ат пошкыра, дулый-тибенә, аягын тәртә эченә ала алмый иде.

Бүреләр таудан түбәнгә таба кузгалдылар.

Наум атын борып өлгергән иде, кычкырып узды:

— Син нәрсә мыштырдыйсың анда?!

Иван, чанадан сикереп төшеп, көч-хәл белән атны тәртә эченә төртеп кертте... Чанасына авуга, ат үзе борылды да урыннан ук элдереп алып китте.

Наум ераклашып өлгергән иде инде.

— Талыйлар! — дип акыра ул, үз-үзен белештермичә, һәм атын чыбыркылый.

Бүреләр, соры төенчекләр кебек таудан җай гына тәгәрәп, юлга аркылы төшеп киләләр.

— Талыйлар! — дип акыра Наум.

«Әллә акылыннан язган инде,— дип уйлады Иван ихтыярсыздан.— Кем кемне талый?»

Ул курыкты куркуын, әмма ниндидер сәер, тирән кызыксыну катыш курку иде бу; каенатасына карап көләсе дә килә иде. Әмма тиздән кызыксыну хисе үтте. Көлке дә түгел иде инде. Бүреләр чанадан йөз метрлар чамасы арттарак юлга килеп чыктылар һәм, бер-бер артлы тезелеп, бик тиз куып җитә башладылар. Иван чана башына чытырдатып ябышкан да бүреләрдән күзен дә алмый иде.

Иң алдан өтек маңгайлы, эре гәүдәле, нык күкрәклесе ыргылып килә... Ул инде чанадан унбиш-егерме адымда гына. Иванны бүренең һич кенә дә овчаркага охшамаган булуы хәйран калдырды. Моңарчы бүрене аның болай ук якыннан күргәне юк һәм аны овчарка сыманрак, тик аңардан бераз эрерәк итеп күз алдына китерә иде. Хәзер аңлады — бүре ул ерткыч зат икән. Иң явыз этне дә соңгы мизгелдә ни дә булса — өркүме, иркәләүме, кинәт кенә боерулы тавыш белән кычкырып җибә-

рүме — туктатып калуы мөмкин әле. Ә моны, өтәләнгән маңгайлыны, бары үлем генә туктата алачак. Ул ырылдамый, өркетергә тырышмый... Ул корбанын куып җитеп килә. Һәм аның түгәрәк сары күзләре туры һәм гади карыйлар иде.

Иван чанага күз ташлады — буп-буш, ник бер генә чыбык булсын. Ике балта да каенатасы чанасында. Янәшәсендә бер уч печән дә, кулында чыбыркы гына.

— Талыйлар! — дип акыра Наум.

Иванны чын-чынлап курку биләп алды.

Алдан килгәне, башлыклары булса кирәк, чананы уза биреп, атка якынлашты. Ул инде ике метр арада гына... Иван аяк өстенә калыкты һәм, чана канатына сул кулы белән тотынып, башлыкка чыбыркысы белән сыдырды. Бүре моны көтмәгән иде, тешен шыкылдатып, кырыйга сикерде, бер урында бөтерелеп алды... Чабып килгән шәпкә аңа башкалары килеп бәрелделәр дә башлык тирәсенә өерелделәр. Тегесе, арт аякларына чүгәләп, казык тешләре белән бүреләрнең башта берсенә, аннан икенчесенә бәреп алды... һәм, янә алга омтылып, чананы бик ансат кына куып та җитте.

Иван, уңайлы мизгел көтеп, торып басты. Башлыкка тагын бер сыдырмакчы иде. Әмма тегесе чананы читтәнрәк урап узды. Тагын берсе, өердән читкә чыгып, чананы икенче яктан уза башлады. Иван тешен кысты, йөзе җыерылып килде...

«Беттем. Әҗәл...» Ул алга әйләнеп карады. Наум атын камчылый иде. Менә ул артына борылып карады, бүреләрнең кияүне ничек ике яклап әйләнеп узуларын күрде, һәм тиз генә алдына борылды:

— Талыйла-а-р!

— Акрынайт азрак, атай, дим!.. Балтаны бир! Бирешмибез без аларга!

— Талыйла-а-р!

— Акрынайт, дим, бирешмибез аларга!.. Акрынайта төш, дим, кара елан!

— Ташла шуларга ни дә булса,— дип кычкырды Наум.

Баш бүре ат белән тигезләште: ул атның сыртына сикерергә җай эзли иде. Чана артыннан килгән бүреләр инде якында гына: аз гына тоткарлык чыкса, алар чапкан шәпкә чанага сикерәчәкләр — һәм вәссәлам. Иван аларга бер уч печәнне ыргытты — бүреләр әйләнеп тә карамадылар.

— Атай, эт җан, акрынайт, дим, ташла балтаны!

Наум әйләнеп карады:

— Ванька! Кара! Ташлыйм! — Наум балтаны юл кырыена ташлады.

Иван балтаны күздән ычкындырмый көтте... Чанадан сикереп, балтаны эләктереп алды... Сикереп төшкәндә, ул арттагы өч бүрене өркетте, алар бер читкә сикерделәр, туктап калгандай иттеләр һәм кешегә ташланырга җыендылар. Әмма нәкъ шул мизгелдә башлыклары, аякларының каты карга эләгүен тоеп, югары сикерде. Ат читкә, көрт эченә тайпылды... Чана аска капланды, тәртәләр камытны каймылдырды, камыт атның тын юлын кысты. Ат, хырылдап, тәртә эчендә бәргәләнергә тотынды. Икенче яктан чапкан бүре ат астына сикерде һәм тырнаклары белән аның корсагын буйга ярып җибәрде.

Калган өч бүре дә корбан өстенә ташландылар.

Тагын бер мизгелдән алар инде бишесе бергә аякларын тибенеп яткан атның итен умыралар иде, күз камашырлык ак кар өстендә пары чыгып торган күкле-кызыллы эчәкләрне йомгагы белән өстерәп йөртәләр, үзләре ырылдыйлар. Башлыклары ике тапкыр, сары түгәрәк күзләрен текәп, кешегә туп-туры карап куйды...

Болар бөтенесе шундый коточкыч тиз һәм гади эшләнде ки, ул өннән бигрәк төшкә охшый иде. Иван, балтасын тотып баскан килеш, исен җыя алмыйча, әлеге комсыз, ашыгыч мәҗлескә карап торды. Башлык тагын бер тапкыр аңа каран алды... Һәм шушы җиңүле, оятсыз караш Иванның җенен чыгарды. Ул балтасын күтәрде дә, бөтен көченә акырып, бүреләргә ташланды. Тегеләре теләмичә генә берничә адым читкә тайпылдылар да, туктап, канлы авызларын яларга керештеләр. Моны алар шундый тырышып һәм мавыгып эшлиләр иде ки, балта тоткан кеше аларны һич кызыксындырмый кебек иде. Хәер, башлыклары сак-уяу карашын туп-туры аңа төбәгән. Иван үзе белгән иң яман сүзләр белән сүгенде. Балтасы белән кизәнеп бүрегә каршы атлады... Башлык урыныннан кузгалмады. Иван да тукталып калды.

— Сезнеке өстен чыкты,— диде ул.— Тыгыныгыз, башыгыз беткерләре.— Һәм Иван авылга таба атлады. Актарылып ташланган атка карамаска тырышты ул. Ләкин түзмәде, әйләнеп карады... Кызганудан йөрәге кысылды, каенатаена ачуы да кайный-тулгана иде. Ул адымын кызулатты.

— Аһ, әләгә хәзер... Эләктерәм мин сиңа, кара елан.

Бирешми идек бит, югыйсә, атны да алып калган булыр идек. Сатлык җан.

Наум киявен борылышта көтеп тора иде. Аны исәнимин килеш күргәч, чын күңеленнән шатланды:

— Исән? Ходага шөкер! — Ни дисәң дә, аның вөҗданын мәчеләр тырный иде.

— Мин исән! — дип җөпләде Иван.— Син дә исәнмени әле?

Наум киявенең тавышында ниндидер хәвеф сизде. Шигәя калып, чанага менде.

— Йә, нишлиләр анда?..

— Сиңа сәлам әйтәләр. Мөртәт!..

— Син нәрсә? Эт шикелле өрәсең?..

— Өрмим — тукмыйм мин сине хәзер! — Иван чанага якынлашты.

Наум атына чыбыркы белән сыдырды.

— Тукта! — дип кычкырды Иван һәм чана артыннан йөгерде.— Тукта, паразит!

Наум атны чыбыркылый бирде... Бүтән бер чабыш башланды: инде кешене кеше куа иде.

— Тукта, диләр сиңа! — дип җикерде Иван.

— Исәр! — дип кычкырды аңа каршы Наум.— Нәрсә дип җенләнәсең? Акылыңны җуйдыңмы әллә? Минем ни гаебем бар?

— Гаебең юкмыни? Без бирешмәгән була идек, хаин син!..

— Ничек бирешмисең ди?! Ничек инде бирешмисең, ни сөйлисең син?

— Ташлап качтың, елан! Өйрәтәм мин сине азрак. Котыла алмыйсың син миннән, тукта яхшы чакта. Ялгызыңны гына тәпәләсәм, хурлыгы азрак булыр. Юкса, кеше алдында тотып кисәм. Сөйләп бирәм барысын... Тукта яхшы чакта!

— Туктадым ди, тот капчыгыңны! — Наум атын чыбыркылый бирә.— Җенең котырамыни, коры бугаз... Каян гына башка төшкән бәла булдың безгә...

— Тыңла яхшы сүзне — тукта! — Иванның тыны куырыла иде.— Синең үзең өчен әйбәтрәк була: тәпәлим дә — беркемгә бер сүз әйтмим.

— Син иблисне хәерче килеш нәселебезгә керттек, шуның өчен балта белән селтәнәсеңме миңа?! Оятың бармы синең, юкмы?

— Менә тәпәләп алам башта, шуннан соң оят хакында гәпләшербез. Тукта! — Иван кызулый алмый, инде шактый артта калган иде. Ниһаять, ул, йөгерүеннән туктап, адымга күчте.

— Элэгерсең, качып кына котыла алмассың! — дип каенатасы артыннан кычкырып калды.

Өйдә Иванны берәү дә көтми, ишеккә йозак эленгән иде. Ул, ишекне ачып, өйгә керде. Шкафны актарды... Кичә бетми калган аракыны стаканга бушатып эчте дә каенатасы йортына юнәлде.

Ихата эчендә тугарылган ат күренде.

— Өйдә,— диде Иван, эченнән канәгатьләнеп.— Хәзер сабак өйрәнәбез.

Ишеккә төртелсә — бикле дә түгел икән. Ә ул, бикле булыр, дип уйлаган иде. Иван өйгә керде... Аны көткән булып чыктылар: өйдә каенатасы, Иванның хатыны һәм милиционер утыра. Милиционер елмая иде:

— Йә, нәрсә, Иван?

— Ала-а-а-й... Алып та килдеңме? — диде Иван каенатасына текәлеп.

— Килдем, килдем. Ә син акаеп та өлгердеңмени әле?

— Азрак кына, сүз ибе өчен генә.— Иван табуреткага килеп утырды.

— Син нишлисең, Иван? Акылыңнан яздыңмы әллә? — дип торып басты Нюра.— Син нәрсә?

— Әткәеңне бераз акылга өйрәтмәкче идем... Кеше булып калсын дип.

— Ташла әле, Иван,— дип сүзгә кушылды милиционер да.— Ярар, бәла килеп чыккан, өркеп калгансыз... Алай буласын кем алдан белсен? Стихия инде.

— Без җиңел котыла идек. Соңыннан мин алар янында берүзем калдым...

— Мин балта ташладым ич сиңа! Син әйттең, мин ташладым. Тагын миннән нәрсә эшләтмәк булган идең соң?

— Бик аз гына, син кеше булырлык кына. Ә син үз тиреңне өчен дер калтырыйсың. Барыбер өйрәтәм мин сине.

— Табылган өйрәтүче! Маңка танау... Ыштансыз килеш әзергә бәзер килеп керде дә, әле янаган була. Тагын, җитмәсә, разый түгел әле: имеш, аңа суүткәргеч юк!

— Эш андамыни, Наум? — диде милиционер.— Суүткәргечнең монда ни катнашы бар?

— Авылда начар, имеш!.. Шәһәрдә әйбәт аңа,— дип дәвам итте Наум.— Ник, алайса, монда килдең? Ризасызлыгыңны күрсәтим, дипме? Совет властена каршы халыкны котыртыргамы?

— Аһ, эт җан! — диде Иван, исе китеп. Ул аягына басты.

Милиционер да торды:
— Туктагыз, дим, сезгә! Иван, киттек...
— Андый котыртучыларны, беләсеңме, нишләтәләр? — дип үзенекен тукый иде Наум.
— Беләм,— диде Иван.— Башы белән бәкегә олактыралар...— Һәм каенатасына таба атлады.
Милиционер, Иванның кулыннан эләктереп, өйдән алып чыгып китте.
Урамда туктап, тәмәке көйрәттеләр.
— Паразит түгел диң инде син моны! — дип һаман исе китә иде Иванның.— Мине үк гаепли башлады.
— Бәйләнмә син шуңа!
— Юк, тәпәләргә тиеш мин аны.
— Эләктерерләр үзеңә дә! Бер мәртәт өчен.
— Син мине кая алып киттең?
— Әйдә, төнне бездә кунарсың... Кызуың басылыр. Югыйсә, үзеңә начар эшлисең. Бәйләнмә.
— Туктале, бу бит... ниткән кеше бу?
— Ярамый, Иван, ярамый: йодрык белән берни дә исбат итә алмыйсың.
Авылдагы кутузкага таба киттеләр.
— Анда булдыра алмадыңмыни? — дип кинәт сорап куйды милиционер.
— Куып җитәлмәдем! — диде Иван үкенүле тавыш белән.— Куып тотып булмады.
— Шулай булгач... Хәзер — бетте, ярамый инде.
— Ат кызганыч.
— Шулай да...
Тынып калдылар. Озак кына сүзсез бардылар.
— Туктале, җибәр әле мине.— Иван туктап калды.— Якшәмбе көнне анда нишләп утырыйм. Тимим мин аңа.
— Юк инде, барабыз. Соңыннан җыеп бетереп булмас... Сине жәллләп әйтүем. Хәзер менә шахмат алып утырабыз... Шахмат уйныйсыңмы?
Иван төпчеген карга ташлады да, яңа папирос алырга дип, кесәсенә тыгылды:
— Уйныйм.

# ЯШЬЛЕК ГАЗАПЛАРЫ

Юридик факультетны тәмамлаган яшь белгеч, район прокуратурасы хезмәткәре, Георгий Константинович Вагановның яшь күңеле иртәдән үк шат хисләр белән балкый иде. Кичә ул бер хат алды... Яшьлеккә хас булган-

ча, ул тормыштан бик күп нәрсә көтә, әмма андый хатны һич кенә дә көтми иде. Аларның курсында Майя Якушина дигән коеп куйгандай нәфис йөзле горур бер кыз бар иде. Укыган чагында да, соңыннан да, кызны күз алдына бастырган шушы мизгелдә дә, Ваганов Майяны зур оста тарафыннан ясалган агач курчакка охшата,— аны күптән әнә шундый бәйләнчек бер чагыштыру эзәрлекли иде. Ләкин нәкъ менә шушы хәл, ягъни аның курчакка, һәм бик нәфис курчакка охшаган булуы аңлашылмый торган тарту белән үзенә тарта, астыртын гына әйтеп тора кебек иде: ул да менә хатын-кыз бит, аш та пешерә ала, башка беркем бүләк итә алмас шатлык бүләк итә торган хатын-кыз — ягъни ул башка хатын-кызлар төсле үк, тик, шуның өстенә, курчак шикелле нәфис тә. Георгий Ваганов үз күңелендәниләр кайнавына тәмам төшенеп җитәргә тели, ләкин төшенеп торуның инде кирәге дә юк иде: ярата иде ул шушы Майя Якушинаны. Аларның курсында аны дүрт егет ярата иде, дүртесе дә авызларын ачып калдылар. Соңгы курста Майя (төрле имеш-мимешләргә караганда) ниндидер талантлы бер физикка кияүгә чыкты. Чибәрләр алар барысы да шулай инде. Әмма Ваганов Майяга үпкәли дә яисә аны гаепли дә алмый иде: беренчедән, моңа берниндн дә хакы юк, икенчедән... ни өчен гаепләргә әле? Майяга тиң түгеллеген Ваганов аңлый. Кызганыч, әлбәттә, әмма... Ә бәлки, кызганыч та түгелдер әле, бәлки, шулай булуы яхшырактыр да: язмыш аңа Майяны бүләк иткән булса, шушы бүләк белән ул тиздән үк төпкә төшеп утырган булыр иде. Ул, күз ачып йомганчы, ярашучан кешегә әверелер: теләсә нинди юл белән шәһәрдә калырга теләр, нинди дә булса вак чиновник булып урнашырга риза булыр иде... Бау салынмаган килеш тә шул Майясы тирәсендә шыңшып йөрер иде. Юк инде, ни генә булмасын, һәммәсе дә яхшыга, дип дөрес әйткәннәр. Айга үрелеп җитә алмаган кебек, Майяның да үзенә тәтемәсен тәмам аңлагач, Ваганов үз-үзен әнә шулай юатты. Һәм шуның белән үзен тынычландырды. Ягъни ул тынычландым дип уйлады. Әмма мондый эшләрдә тынычланып калып булмый икән ул. Кичә, хатны алып, аның Майядан икәнлеген күргәч тә, ул үз күзләренә үзе ышанмый торды. Ләкин хатны Майя язган иде... Аның йөрәге кинәт сикереп чыгардай булып тибәргә тотынды. «Менә шулай һуштан язып егылалардыр инде, күрәсең»,— дип чынлап уйлады ул. Ләкин моңардан аз гына да курыкмады, тик йорт хуҗасы яшәгән яктан тиз генә

үзенең түрдәге бүлмәсенә үтте. Хатны укуга, аны көйдергеч һәм татлы өмет тойгылары биләп алды, ул, нишләргә белмичә, хатны назлап сыйпады-иркәләде, яктыга да куеп карады, бары тик үпмәде генә — оялды, башта кызулык белән хатны үбеп бетермәкче булса да, туктальп калды. Ваганов авылда кырыс эти, эштән бушамас, кайчан карама ни беләндер шөгыльләнә торган әни белән үсте, иркәләүне белмәде дә диярлек, иркәләүдән, ни өчендер, бигрәк тә үбүдән ояла иде.

Майя үзенең гаилә тормышының «чатнап ярылуын», хәзер үзенең иректе кеше икәнлеген, һәм чираттагы ялын азмы-күпме ил күреп, йөреп уздырырга теләге барлыгын хәбәр иткән иде. Шул уңайдан ул болай дип үтенгән иде: «Сөйкемлем Жора, безнең иске дуслыкны исеңә төшереп, станциядә мине каршы ал һәм үзеңдә берәр атна торырга рөхсәт ит. Минем инде күптәннән ул якларда буласым килә иде. Мөмкин булырмы?» Шуннан соң ул үз тормышын һәм тирә-юньдә барган тормышны бөтенләй яңа күз белән күрергә мөмкинлеге булганлыгын, ул инде хәзер, мәсәлән, Жораның уку чорындагы тырышлыгын һәм аның әллә кайдагы караңгы почмакка җибәрүләренә сүзсез риза булуын аңлавы турында да язган иде... «Йә, йә, мактама әле ул кадәр, апакаем, мактама,— дип канәгатьлек хисен чикләп куя иде яшь Ваганов.— Чебешләрне санарга ашыкма әле».

Менә шул хатны портфеленә салып, Ваганов хәзер эшкә китеп бара. Җай килсә, эштә, йә булмаса, кичен өйгә кайткач, Майяга җавап язачак ул.

Һәм ул үзенең хатында урын алырга тиешле сүзләр, тәгъбирләрне эзләде; аның хатында үзенә бер олы җанлылык сизелеп торыр, гади һәм акыллы хат булыр ул. Әнә шундый сүзләрне эзли, таба да кире кага, тагын эзли иде. Ә йөрәгенә, тора-тора да, шатлык хисе ягылып үтә: «Шулай ук минеке булыр микәнни соң Майя? Ил карарга дип килми ич инде ул, чыннан да, юк инде. Бик кирәге бар иде ди аңа...»

Үзенең киләчәк язмышын хәл итәчәк шушы табышмакны чишүгә бөтен күңеле белән кереп чумган килеш, ул, дулкынланып, кабинетына үтте, шунда ук берничә бит чиста кәгазь алып, хат язу эшенә керешмәкче булды. Ләкин шул мәлдә кабинет ишеге ямьсез тавыш белән шыгырдап акрын гына ачыла башлады... Ишек артыннан кырдырган чәчле ир кеше башы саклык белән генә эчкә сузылды. Бая гына ул кешенең коридордагы диванда утыруы аның күзенә чалынган иде.

— Керергә мөмкинме?

Ваганов бер мизгелгә дәшми торды да, кәефе китүен яшермичә диярлек, әйтеп куйды:

— Керегез.

— Исәнмесез.— Ир кеше илле яшьләрендә, озын буйлы, кырку-чандыр гәүдәле иде. Куллары озын, бирчәйгән, ул аларны кая куярга да белми иде.

— Утырыгыз,— дип боерды Ваганов һәм кәгазьләрне читкәрәк алып куйды.

— Мин менә... ни... характеристика язуы китерә килдем,— диде ул. Һәм, кулларына эш табылуына шатлангандай, каударланып, пинжәгенең эчке кесәсеннән характеристика дип аталган нәрсәне чыгара башлады.

— Нинди характеристика ул?

— Минем хатынга. Алар әнә миңа эш кузгатып яталар... Ә мин, аңлатып бирим, дидем...

— Сез Попов буласызмы?

— Әйе.

— Ә сез нәрсә аңлатмакчы буласыз? Сез ни өчен сугыш чыгаруыгызны, хатыныгызны һәм күршегезне кыйнавыгызны аңлатып бирегез. Биредә характеристиканың ни катнашы бар?

Попов, характеристика кәгазен кулында тотып, кабинет уртасында басып тора. Кайчандыр бу ир, күрәсең, бик чибәр булган. Ул әле хәзер дә ямьсез түгел: яңаклары аз гына калкыбрак тора, борыны зәһәр бөкреләнеп килгән, биек, шома маңгайлы, күзләре туры, ихлас карый... Әмма кыяфәте, әлбәттә инде, йончылган, нурсыз, кичә генә күп эчкән, иртән исә ничек җитте алай кырынган да, юньләп битен дә юмаган... Нишләтәсең инде...

— Йәле, бир әле характеристикаңны.

Попов, язып тутырылган ике дәфтәр битен сузды да, өстәл яныннан янә дә кабинет уртасына чигенеп, көтә башлады. Ваганов килделе-киттеле язылган юлларга күз йөртте... Ул гади кешеләрнең төрле уңай белән язган аңлатма язуларын һәм шикаятьләрен укыганда көлми иде инде — ташлады. Ничек уйласалар, шулай язалар, һәм аларның язганнары ялганны шомартып язучыларныкыннан бер дә аңгырарак түгел, һәрхәлдә намуслырак.

Ваганов укып чыкты.

— Попов... берни дә үзгәрми бит моннан.

— Ничек инде ул үзгәрми?

— Үзгәрми шул. Сез аны, әнә, ул болай да, ул теге-

лэй — начар, дип, язасыз. Әйтик, ышандым ди мин сезгә. Шуннан соң нәрсә үзгәрә?

— Ничек алай булсын ди? — дип гаҗәпләнде Попов.— Ул мине унбиш тәүлеккә явызлык белән утыртты ич. Утыртты да, үзе тегенең белән... Беләм ич мин. Колька Королев миңа барысын да сөйләп бирде. Колькадан башка да билгеле миңа. Ул үзе әйтте.

— Ничек инде — үзе әйтте?

— Әйтте шул,— дип куйды Попов беркатлылык белән.— Сине утыртам, ә үзем монда Мишка белән булам, ди.

— Булмас ла... Туп-туры шулай дип әйттеме?

— Эш менә шунда да шул! — дип янә үртәлде Попов. Һәм, сүзне рәсми тоннан ирләрчә нормаль сөйләшүгә күчкән санап, урындыкка утырды.— Сине утыртам да, ди, ә үзем — сиңа үч итеп — Мишка белән торып алам, ди.

— Нәкъ шулай «үч итеп» дип әйттеме?

— Юк ла! Беләм ич мин аны!.. Мишканы да беләм: кешенекеннән баш тарта торган бәндә түгел. Нәрсәләр язган булсам, барысы өчен башым белән җавап бирәм. Бергә булганнар, эт җаннар! Икенче көнне үк тотынганнар. Колька Королев бер тапкыр эләктергән аларны...

— Белмим инде, алайса...— Башы яшь Ваганов, чыннан да, ни әйтергә дә белми иде: бу кеше бөтен ачы хакыйкатьне әйтеп биргәнгә охшый.— Алайса, аерылырга кирәктер, бәлки?

— Ә аерылып мин кая барыйм? Өйне суд белән үзенә тартып алачакмы ул? Алачак. Тагын шунысы да бар — балалар тернәкләнеп җитмәгән әле, кызганыч алар миңа...

— Сезнең ничәү?

— Өчәү. Кечесенә җиде яшь кенә, үлеп яратам шуны... Читтә яшәргә көчем җитмәс, эчкегә генә сабышырмын, дим.

— Йә, туктагыз әле!..— диде Ваганов, үртәлеп.— Сез әллә нинди... мәхлук кебек сөйлисез: «көчем җитмәс», «сабышырмын», имеш. Ә нәрсә эшләргә соң? Күз алдыгызга китерегез менә: сез шикаять бирергә дә килмәдегез, түрәләр янына да, ә... дустыгыз янына килдегез ди. Менә мин сезнең дустыгыз, һәм мин нинди киңәш бирергә дә белмим. Шуннан соң да аның белән тора аласың икән — тор, алмыйсың икән...

— Алам,— дип ышанып әйтте Попов.— Бер-ике мәртәбә койрыгын болгаган икән инде — шайтан тоягы

астына... Тик моннан ары андый эш кабатланмасын. Үзем гаепле мин: күп тавышланам, иркәләүне дә белеп бетермим... Әгәр дә әз генә иркәләгән булсам, ул, бәлки, мондый нәрсәне уена китермәгән дә булыр иде.

— Яшә, шулай булгач!

— Яшә... Утыртмакчылар ич алар. Һәм утыртырлар да: шаһитлары күп аларның, икесе дә медицина экспертизасы үткән... Чәпәп куярлар бер өч ел.

— Ни телисең соң син? Һич аңлый алмыйм.

— Яптырсыннар иде алар бу эшне.

— Ә характеристика нигә кирәк?

— Ә каршы яктан да кәгазьләр җибәрергә кирәк ич. Бәлки әле, укырлар да тегеләрнең нинди кәттә кешеләр икәнлеген күрерләр, эшне дә ябып куярлар. Үзләре бөтен яклап гаепле ич алар! Карале син моны, кешене утыртып куя да, үзе... Шакшы җан түгел диң инде аны шуннан соң!

— Нык кыйнадыңмы соң?

— Кая нык булсын! Тавыш-гаугасы күбрәк...

— Кыйнамыйча гына түзә алмадыңмы?

Попов гаепле кыяфәт белән башын аска иде, көрән төскә кергән киң уч төбе белән тез башын ышкып алды.

— Түземлегем җитмәде...

— Тагын түземлек җитмәде! Йа хода — әнә нинди түземсезләр без! — Ваганов, урыныннан торып, кабинет буйлап йөренә башлады. Бу адәмгә аның ачуы да килә, үзе кызгана да иде аны. Ә ул әнә кызгандырырга тырышмый. Ваганов, тәҗрибәсе зур булмаса да, анысын гына аера белә башлады: кайчак юри кызгандырырга тырышалар һәм моны шактый оста эшлиләр бит.— Әгәр синең сабырлыгың җитеп, тыныч кына аерылу эшен кузгаткан булсаң, хөкем чыгарып куйганчы, уйлап карар идек әле. Ул чагында, ихтимал... Хәер, хәзер бу турыда ник сөйләп торырга?

— Әйе, ни мәгънә,— дип килеште Попов.

Беравык алар сүзсез тордылар.

«Йә, нишләргә соң хәзер? — дип уйлады Ваганов.— Утыртып куялар бит тинтәкне. Эшне ничек кенә алып барма, ә барыбер... Их-ма!»

— Өйләнешүегез ничек булды соң?

— Ничек?.. Гадәттәгечә. Мин сугыштан кайткан идем, ул авыл кибетендә сатучы булып эшли иде... Туры килдек шулай. Мин аны элегрәк белә идем.

— Сез бирedәгеме?

— Мондагы кеше. Тик минем туганнардан монда

берәү дә юк инде: эти-әнием сугышка кадәр үк үлделәр — ис тиюдән, ике абыем сугышта үлеп калды, ике түтәем бар иде, алар да юк инде. Аларның балалары төрлесе төрле шәһәрләрдә, кемнең кайда яшәве миңа мәгълүм түгел.

— Ә хатының хәзер кайда?

Попов тикшерүчегә сораулы караш ташлады:

— Кайда эшли диюегезме? Шунда ук, кибеттә.

— Хәзер эштәме?

— Эштә.

— Характеристика хакында сиңа кем әйтте?

— Беркем дә әйтмәде, үзем. Хәер, иптәшләр сөйләнделәр,— каршыдан нинди дә булса кәгазьләр язып бирергә кирәк, дип... Нәрсә бирим? Уйладым да яздым менә шуны.

— Яхшы, миндә калсын. Бар. Хатының белән сөйләшеп карыйм әле.

Попов торып басты. Нидер әйтмәкче яисә сорамакчы булды, әмма Вагановка карап алды да ризалык белдереп башын селекте һәм чыгып китте.

Ваганов, берүзе калгач, ишеккә карап озак басып торды. Аннары, урынына утырып, хат язу өчен әзерләп куйган кәгазь битләренә карады. Шуннан әйтеп куйды:

— Йә, Майя, нишлибез инде хәзер? — Йөрәк түрендә нечкә хис талпынып куяр да кайнар дулкын йөгереп үтәр дип көтте. Ләкин ни өчендер кайнарлык тоймады.— Тфү, чәнчелеп киткере! — диде ул, үртәлеп. Аннары: — Кичен язармын,— дип фикерен төйнәп куйды.

Прокуратурадагы җыештыручы хатын сельпога — ул ерак түгел иде — Поповның хатынын чакыра китте.

Ваганов ул арада Попов өстеннән язылган кәгазьләрне карарга кереште. Дөрестән дә, бу кешеләр ирнө бернигә карамыйча утыртып куярга җыеналар. Әнә һәммәсен дә ничек тезеп-тезеп, килештереп язганнар! Яза белүчесе дә табылган бит! Ваганов, Попов алып килгән «характеристика»ны алдына куеп, тагын бер тапкыр укып чыкты. «Кыркылган баш белән кайтып кердем шулай, ә ул буар елан күк түшәк өстендә сузылып ята. Йә, сөйлә, мин әйтәм, мин югында ничек итеп тавык булып йөрүеңне? Күрә бу, эш шәптән түгел, тизрәк кычкырып котылырга кирәк. Мин берне сыптырдым моңа: акрынрак булдыра аласыңмы, мин әйтәм. Ә ул миннән ычкынып китте дә, туганнарына яисә башка бер урынга да түгел, туп-туры Мишка янына йөгерде. Шулчак минем йөрәк тәмам урынынннан купты, түземем төкәнде...»

Попова, чибәррәк кенә, үзе шактый кыю, сатучыларга хас инсафсыз-сансыз кыланышлы кырык яшьләрендәге хатын, шунда ук законны яхшы белгәнлеген күрсәтте. Законны ул белә һәм закон аның яклы иде.

— Аңлыйсызмы, иптәш Ваганов, һич яшәргә бирми, эчтеме, кыйнаша башлый. Мине ниндидер Мишкадан көнли... Терәп куйган ахмак түгел диген инде!

— Әйе, әйе...— Ваганов, бу үткен хатынның пырдымсыз сөйләшүен куәтләп, аны алга әйдәде.— Холыксыз. Мондый эшләр өчен хәзер закон каты икәнен белмиме әллә? Оныткан, димәк.

— Бөтен нәрсәне оныткан инде ул! Ярар — исенә төшерерләр әле. Өч ел биреп куйсалар, вакыты булыр исенә төшерергә.

— Балалар гына менә... этисез ничегрәк булыр соң?

— Ә ни булган? Алар хәзер зур инде. Аннары тагын андый атаның булганнан булмаганы яхшырак.

— Һәрвакыт шундый идеме ул?

— Нинди?

— Дулый, кыйнаша идеме?

— Юк, элегрәк, эчсә дә, алай ук тавышланмый иде. Михайлодан көнләшә башлагач инде... Үткән елдан бирле. Ә янавы тагын! Яный ул, Георгий Константиныч, икегезне дә суеп үтерәм, ди, менә!

— Алаймы? Ә Михайло дигәне кем була тагын?

— Ай ходаем, күрше ул безнең! Үткән елны килделәр... Сельпода шофер булып эшли.

— Ул буйдак кешеме әллә?

— Ә мондый хәл аларда: килүен килделәр, ә андагы өйләрен сатмаганнар. Хатынына биредә ошамый, ә Михайлога ошый. Ул балык тотарга бик хирыс, ә бездә балыкның оясы инде. Алар менә шулай ике йортта яшиләр. Тегендә дә бакча утыртылган, монда да. Менә ул, хатыны, дим, ике якка чабып йөри дә инде: тегендә дә бакча карый, монда да. Карунлык йөртә.

— Алай, алай...— Ваганов Поповның хаклы булуына тәмам ышанды: хыянәт итә икән шул хатыны. Җитмәсә әле, намус дигәнне бер якка ташлап, оятсыз рәвештә зина кыла.— Менә биредә ул болай дип яза: сез, янәсе, аңа турыдан-туры: «Сине утыртам, ә үзем Мишка белән торып торам»,— дип әйткәнсез.— «Характеристика»да андый сүзләр булмаса да, Ваганов Попов әйткән сүзләрне хәтеренә төшереп, аларны «укыган» булды.— Булдымы шундый хәл?

— Шулай дип язганмы?! — дип кычкырып җибәрде

Попова.— Җирбит! Күр инде моны!..— Ул хәтта көлгән булды.— Күр инде син моны!

— Алдашамы?

— Алдаша!

«Әйе, үз көченә ышана бу хатын,— дип ачу белән уйлады Ваганов.— Юк инде, алай ансат кына бирмәм мин сезгә ул мужикны».

— Утыртабыз, димәк?

— Утыртырга кирәк, Георгий Константиныч, берни эшләп булмый. Утырып карасын әле.

— Кызганыч түгелме соң? — дип ирексездән ычкындырды Ваганов.

Попова сагаеп калды... Яшь тикшерүчегә сораулы карап куйды, ярарга тырышып елмайды.

— Нинди мәгънәдә? — дип сорады ул.

— Болай гына,— дип сүзне бүлде Ваганов.— Барыгыз.— Ул хатынга текәлеп карап торды.

Хатын, «ярый», дип, урындыгыннан торды, ишеккә җиткәч, борчулы кыяфәт белән артына борылып карады... Ваганов һаман да аңа карап тора иде.

— Мин сорарга онытканмын: сезнең балаларыгыз нишләп шулай соң туды?

Хатын бөтенләй югалып калды. Әлеге сорау түгел, ә тикшерүченең күз алдында үзгәреп куюы, сөйләшүе, күз карашының алмашынуы аптырашта калдырды аны... Аптыравыннан ул янә борылып өстәл янына килде, әле генә утырган урындыгына утырды.

— Йөккә узмадым,— диде ул.— Нишләптер йөккә узмадым да узмадым. Соңыннан гына... Ә ник?

— Берни дә юк, барыгыз,— диде янә Ваганов. Һәм кулын «кәгазьләр» өстенә куйды.— Барысын да,— бу сүзгә ул басым ясап әйтте,— барысын да җентекләп тикшерербез. Судны, ихтимал, күргәзмәле итәрбез, таләпчән килербез мәсьәләгә: кем гаепле, җавабын шул бирер. Сау булыгыз.

Хатын ишеккә юнәлде... Киткән чакта аның үз-үзенә ышанычы сизелерлек йомшаган иде.

— Ә,— дип янә искәрде тикшерүче,— кем соң әле...— Попов китергән кәгазьдән шаһитның хәтердән чыгып киткән исемен эзләгән булды,— ул исем дә кәгазьдә юк иде,— кем ул Николай Королев?

— Ходаем! — дип куйды хатын ишек яныннан.— Королевмы? Минем ир кисәгенең иң якын шешәдәш дусты ич ул, кем ышансын аңа?! — Хатын ни уйларга да белми. Хәтта аның тавышы да инде кайтышрак чыга иде.

— Ә ул алкоголик буларак теркәлгән кешеме әллә? Королев, дим?

Хатын, Королев хакында бәйнә-бәйнә сөйләп бирергә теләп, янә дә өстәл янына килмәкче булды: үзенең һөҗүм позициясендә иң йомшак урын шушы икәнен ул үзе дә аңлый иде, күрәсең.

— Бездә аларны кем теркәсен ди, иптәш Ваганов! Эшнәләр алар минем ирем белән, сугышта бергә булганнар...

— Йә, ярар, барыгыз. Барысын да тикшереп белербез.

Ул үзен көтеп яткан ак кәгазь битләренә текәлде... Шул кәгазьләргә карап уйга талды. Майя... Никадәрле дә ерак исем, яз исе килгән гүзәл исем... Менә, ниһаять, йөрәктән чыккан матур сүзләрне берсе артлы берсен — бик күп итеп! — тезә башларга мөмкин. Бүген иртәннән бирле татлы бер очыну кичерде ул: менә-менә язарга утырыр да... шул канатлы матур сүзләрне, җәя керешеннән җитез уклар очырган кебек, ерактагы Майяның коеп куйган сынына кадаттыра торыр. Ул аларны шулкадәр дә күп кадар, Майя котылгысыз мәхәббәттән кычкырып җибәрер... Ул аның агач йөрәген тишеп керер дә, дип уйлады Ваганов, болай гына, бернинди исәп-хисапсыз яратырга сәләтле теп-тере бер җиренә җитәр. Ләкин менә хәзер кинәт кенә бик ачык һәм гадел бер фикер килде: «Булдыра алырмы соң ул алай? Сәләтлеме болай гына яратырга?» Әгәр, тынычлап, аек акыл белән уйлап карасаң, ай-һай ла, дип, үз-үзеңә үк тыныч һәм аек җавап бирергә туры килә. Андый булып үсмәгән, андый итеп тәрбияләнмәгән, андый тормышка ияләнмәгән... Бөтенләй булдыра да алмас — шул булыр. Ә теге талантлы физик белән бәйле хәлләр... Әлбәттә, шайтан белгән анысын! Икенче яктан, объективлык хакына, ул физик турында да, алар арасында эш ничек башланган, ничегрәк беткән — барысы, барысы хакында күбрәк беләсе иде дә бит. «Әһә,— дип гарьләнеп уйлап куйды Ваганов,— ычкынып киттеңмени, акыллым, кыбырсытамыни сине бу мәсьәлә? Ни булды соң әле? Синең алда тагын бер чуалчык язмыш, яши белмәүнең тагын бер мәгънәсез мисалы... Йә? Аз булганмыни алар һәм тагын күпме булачак әле! Шулай булгач, аларның һәрберсен үзеңә куеп үлчәп караргамыни? Аннары, ни өчен әле,— нинди мәгънәсезлек бит! — ни өчен фәкать үзенең гаҗизлеген генә белгәнниндидер бер мужик һәм аның оятын җуйган, иреннән аермалы буларак, тулысынча имин-

леген, үзенә бернинди куркыныч та янамавын белгән вөҗдансыз хатыны, ник менә шулар — үзләре көндәлек тормышларында тинтәклектән арына алмаган кешеләр, аның кечкенә дә, садә дә булмаячак — шулай дип уйлыйсы килә, күңел шуны тели — тормышында менә шундый — нинди генә бит! — мәсьәләне кайсы якка хәл итәргә икәнлеген өйрәтергә тиешләр?» Ләкин менә бит ничек: нәкъ менә Поповлар вакыйгасыннан соң Вагановта ерактагы Майяга «ут ачу» теләге бетте. Әле иртән генә күңелдә булган ачыклык, дулкынландыргыч бер халәт тонықланып калды. Тәрәзәгә таш белән аттылармыни — эчендәге бөтен нәрсә шомга күмелеп, җыерылып килде... «Кичен язармын,— дип карар итте Ваганов.— Яшьлектәндер, мөгаен, шәхси кәефеңне эш белән бутау — юләрлек инде бу. Чикләргә кирәк үзеңне. Гадирәк кирәк».

Кичен Ваганов түр бүлмәсенә бикләнде дә, радионы туктатып, өстәл янына хат язарга утырды. Әмма күз алдында, бәйләп куйгандай, һаман гаепләнүче Попов һәм аның өлгер хатыны басып тик торалар. Бу бер каһәрле халәт, акылдан шаша башлау кебек нәрсә иде... Ваганов үзен кимсеткеч сүзләр белән әрли, салкын акыл белән фикер йөртеп тә карый... Юк шул! Теге бәндәләр күз алдында тора бирәләр. Хәтта алар үзләре дә түгел, Ваганов нәкъ менә аларны хәтерендә тотса да, үзләре түгел, ә аның алдында шулар ачып салган хакыйкать — менә нәрсә фикерләрен һәм хисләрен чуалтты аның. «Ярый, яхшы,— дип чынлап торып үзенә ачуланды Ваганов.— Әгәр син куркак икәнсең, аек акыл белән үз-үзеңә шулай дип әйт тә. Менә бит нәрсә килеп чыкты: әлеге дә баягы Попова ниндидер акыл ирешмәслек юл белән, аның яшерен уйларын ныгытты: асылда Майяның да бар һөнәре — файда күрү, үз-үзен генә ярату; тик аларның берсе аңгыраларча туп-туры, ә икенчесе, чагыштыргысыз дәрәҗәдә өстен торуын аңлаганы хәлдә, җаен белеп эш итә. Әмма шунысы начар да инде менә — ныграк газаплап үтерер. Менә бит нәрсәне сизендең син, нинди хәтәрлекләргә юлыгачагыңны аңладың. Шулай булгач: «Алар барысы да бер!» — дип туп-туры үзеңә әйт тә, хатны башламыйча ук нокта куй. Һәм өркә бир, үз-үзеңне акларга дәлилләр эзлә — алай куркынычсызрак ич. Контор таягы!»

Ваганов өстәл артында бик озак хәрәкәтсез утырды... Аның газапланулары уен-уймактан узган иде. Менә ул тагын алдына кәгазь бите салды, тагын уйга калды... Юк, язарга кул күтәрелми, җан ирекле түгел. Моның

юләрлек түгеллегенә күңелдә ышаныч юк. Аңарда тумыштан ук килгән куркаклык утыра торгандыр инде. Имеш, берәр маза чыга күрмәсен тагы,— менә бит нәрсә өркетә. Аек акыл белән уйлап, турысын гына әйткәндә, эш әнә кая барып терәлә! «Плебей улы плебей! Ник өркәсең, ялгыш булса булыр, туракла, әйдә, утынны... Тормыш катлауларын мүкәләп үтеп булмый бит инде! Бар нәрсәне аек бәяли бел, буш хыяллар корма, ләкин инде бөтен нәрсәдә казынып яту... бусы да әшәкелек, ваклык ич. Мондый хәерче букчасы белән кая җитмәк кирәк! Әйдә, язып әле. Поэма язмыйбыз, ерак Майяга уклар да очырмыйбыз, ә болай дибез: ни белән килсәң, шуны алырсың. Менә шулай».

...Иртәнге сәгать дүртләргә Ваганов озын хат язып тәмам итте. Тыш яктырган иде инде. Ачык тәрәзәдән июнь иртәсенең салкынча һавасы бәреп тора. Ваганов, тәрәзә янагына сөялеп, тәмәке кабызды. Хат аны арыткан иде. Ул аны бер уникe кат башлады, язганын ертты да ертты, нервлары таушалып бетте, ул үз-үзен өзгәләп ташлардай булды һәм бик тә арыды. Аруы шул дәрәҗәгә җиткән, хатны яңабаштан укып чыгарлык хәле калмаган иде. Хәленнән дә бигрәк, күңелен шик кимерә: бернинди дә ачыклык юк, акыллы да килеп чыкмады бугай, Ваганов үзе дә сизеп утырды аны, язган чакта ук сизде: туры әйтәсе урында кылана, боргалый да сыргалый... Ул, сигаретын еш-еш суырып бетерде дә, өстәл янына утырып, хатны укый башлады:

«Майя! Синең хатың мине шул дәрәҗәдә пошаманга салды ки, менә икенче көн инде кая басканымны тоймыйм, башым гел уйда. Мин үз-үземнән сорыйм: нәрсә бу? Һәм җавап таба алмыйм. Хәзер инде мин синнән сорыйм: нәрсә бу, Майя? Бер атна миндә торыргамы — рәхим ит кенә! Ләкин бу нәкъ шул мин сораган «нәрсә бу?» бит инде. Син үзеңә карата минем мөнәсәбәтемне беләсең ич... Ә ул, менә әле минем тиле йөрәгем сиздергәнчә, элек ничек булган булса, шулай калды да: мин яратам сине. Һәм нәкъ шушы хәл хәзер миңа синең алга сорау куярга һәм синең турыда уйлаганнарымны әйтергә хокук бирә. Һәм шулай ук үзем турында да. Майя, нәрсә бу, үз-үзеңнән качумы? Йә, ярый, кил, торып кара. Әмма ул чагында миңа үземнән кая качарга? Минем качар урыным юк. Ә качасы киләчәк, мин моны белеп торам. Шуңа күрә мин тагын бер тапкыр (сорау алгандагы кебек!) сорыйм: нәрсә бу, Майя? Үтенәм синнән, миңа тагын кыска гына булса да хат язып җибәр, җавап бир

миңа: нәрсә бу, Майя?» Ваганов үзенең озын хатын әнә шулай башлаган иде... Ул хатны читкә этәрде, башын кулларына куйды. Үзенең ахмаклыгыннан һәм гаҗизлегеннән хәтта йөрәге авырта иде... «Тутый кош! Нәрсә бу, Майя? Нәрсә бу, Майя? Тфү!.. Җебегән». Чыннан да, кайгы булды бу билгесезлек. Гомерендә беренче тапкыр шулай җәелүе иде шул... «Нәрсә эшләргә соң, йа хода! Ни кылырга?» Нинди дә булса киңәш бирә алырлык берәр кешене хәтерләргә тырышты Ваганов,— ул хәзер шуңа да риза иде инде, тик беркемгә дә туктала алмады. Үзенең газапланулары турында оялмыйча сөйләрлек һәм киңәшенә таянырлык кешесе юк иде. Ул бары тик... Поповны, аның туры, гадел күз карашын, акыллы маңгаен хәтеренә китерде... Ә ник? «Ә ник, Майя? — дип чәнчеп алды ул ачу белән.— Бернәрсә дә юк, Майя. Җебегән мин, Майя».

Ул хатны, учында йомарлап, тәрәзәдән бакчага ыргытты. Һәм караватка барып ятты да күзләрен чытырдатып йомды. Бала чагында, берәр төрле күңелсезлекне тизрәк үткәреп җибәрергә, онытырга теләгәндә, ул шулай эшли торган иде.

Иртән эшкә барганда Ваганов үзендә бик нык арыганлык хис итә иде. Буп-буш башында әллә кайдан гына килеп кергән бер көй әйләнә дә әйләнә: «Ә мин уйныйм гармунда шул, бөтен халык алдында...» Ваганов хат язуны ашыктырмаска булды. Мәсьәлә ачыклана төшсен, үзе башта аңлап бетерсен: сәләтлеме ул нәрсәгә дә булса, әллә үзе хакында акыллы, эшлекле дип уйлап кына чыгарганмы, башкалар исә тилене тилертү өчен генә сыртыннан сыйпаганнармы? Менә шул нәрсә ахыргача ачыкланып бетсен — моннан ары бернинди буш хыяллар, алданулар булмасын. Хәзергә бер нәрсә ачык: ул Майяны ярата һәм аның белән якынлашудан курка. Җаваплылыктан, ирегең югалтудан курка, аның белән бергә булса, көчле, эшлекле кеше була алмас, ә киләчәге исә ябылыр дип курка. «Күрербез менә хәзер, ничек ычкына алырсың икән, эшлекле кеше,— дип уйлады ул үзе турында ихлас ачу белән.— Көтик тә карап карыйк».

Беренче эш итеп, ул Поповны чакырып килергә кушты.

Попов тиз килеп җитте, янә ишекне сак кына ачып эчкә карады.

— Кер! — Ваганов, өстәл артыннан чыгып, Попов-

ның кулын кысты, урындыкка утыртты. Үзе янәшәгә утырды.

— Синең исемең ничек?

— Павел.

— Йә, ничегрәк анда? Өйдә, дим?

Попов тиз генә җавап бирмәде... Соры күзләре белән тикшерүчегә карады. Шулай да күз карашы бик тә гаҗәеп аның: әллә чамасыз дәрәҗәдә ышанучан, әллә шулай зирәк. Балаларныкы кебек ап-ачык, ә ул күзләр әҗәлне дә, кешеләр өстенә килгән афәтне дә күргән ләбаса, ул үзе дә газапны аз кичермәгән... Шушы түгелме икән кешенең рухи көче,— сабыр, өнсез бер көч? Һәм шуннан калганның һәммәсе — кансызлык, ерткычлык һәм оятсызлык кына түгелме икән?..

— Берни дә юк бугай... Ә ник? — диде Попов.

— Хатының белән сөйләшмәдеңме?

— Без аның белән инде бер атна сөйләшмибез.

— Аңарда бер үзгәреш тә сизмәдеңме?

— Сиздем.— Попов елмайган сыман итте.— Кичә кич миңа озак карап торды да: «Тикшерүчедә булдыңмы?» — дип сорады. «Булдым,— мин әйтәм.— Ә ник, сиңа гына анда чабарга дигәнмени?»

— Ә ул нәрсә ди?

— Берни әйтми. Шым. Мин дә дәшмим.

— Гаризаларын кире алырлар алар,— диде Ваганов.— Тагын чакыртырмын, ихтимал, бер генә тапкыр да түгел... Алырлар дип уйлыйм.

— Яхшы булыр иде,— диде Попов гади генә.— Утырасы килми, шайтан алгыры. Яшем дә ул түгел...

— Павел,— дип башлады Ваганов уйчан гына, үзен тилмерткән төп мәсьәләгә күчеп.— Синең белән киңәш итәсем килә...— Ваганов уйланып, үзен-үзе сынап торды: абыйсына сыенган малай-шалай кебек, киңәш сорап тору оят түгелме? Көлке күренмәсме соң? Юк ла, оят түгел, көлке дә түгел бугай. Нәрсәсе көлке булсын ди! — Минем бер кешем бар, Павел... Юк, алай түгел. Дөньяда бар бер хатын-кыз, яратам мин аны. Ул кияүдә иде, хәзер иреннән аерылган һәм миңа өмете барлыгын сиздерә.— Менә шунда гына Ваганов җиңелчә уңайсызлык тойды, анда да сүзне килешсез башлавы өчен уңайсызланды ул.— Бер сүз белән әйткәндә, менә шул: ул хатынны яратам яратуын, әмма араны якынайтудан куркам.

— Нишләп алай соң? — диде Попов.

— Ул да шундыйрак... синең хатының төслерәк булыр дип шикләнәм. Бәйләнеп харап булудан куркам мин.

Тормышны аңа кызыклы да ит, күңелле дә, төрләндереп тә тор — фәкать аның өчен генә эшләргә туры киләчәк дигән сүз бу. Кыскасы, минем үземнең бар ният-омтылышларны бер якка куеп, аның җаена гына торырга туры киләчәк.

— Юу-у-ук ла, нишләп алай булсын? — дип аптырап калды Попов.— Бердәмлек булырга тиеш тормышта, барысы да уртак кирәк: кайгы да бергә, шатлык та...

— Тукта әле, ничек тиеш икәнен беләм мин! Яхшы беләм анысын.

— Шулай булгач?

Вагановның сүзне дәвам иттерү теләге кинәт кенә сүнгән кебек булды. Аның кемгәдер ачуы килә иде.

— Ничек кирәген беләм. Кешеләрнең ничек яшәргә тиешлеген һәркем белә. Ә менә аны яратып та, беркайчан да аның миңа чын дус булмаячагын белгән очракта нишләргә? Синең хатының сиңа дусмы?

— Соң, минеке бит...

— Ә ник әле, «минеке бит», дисең? Кешеләр барысы да бер үк төрле. Һәммәсе яхшы итеп яшәргә тели. Тормышта сиңа дус булырлык кеше кирәкми идемени?

Попов, ниһаять, аңлады.

— Мин менә нәрсә әйтергә телим, иптәш Ваганов,— диде ул.— Ул яктан, хатын-кызлар ягыннан, ни дә булса көтү мәгънәсез эш. Үз-үзеңне алдау гына ул. Мин дә ул хакта уйландым. «Ни өчен кешеләр яши белмиләр?» — дип. Менә син карап кара: кайсы гаиләне генә алма, анда үзара тартыш, кайсы гаиләгә генә бакма — кайсы ягыдыр кыек булып чыга. Ник соң алай? Шуңа ул: хатын-кыздан игелек көтәргә ярамый... Хатын-кыз хатын-кыз булып кала ул.

— Алай булгач, ни шайтаныма дип өйләнәбез соң без? — диде Ваганов, мондый кибеп каткан фәлсәфәдән гаҗәпкә калып.

— Анысы башка мәсьәлә,— Попов чыннан да бу хакта уйланган, күрәсең — иркен һәм үз-үзенә ышанып сөйли иде.— Ничек кенә боргалама, кешегә гаилә кирәк анысы. Гаиләдән башка син — буп-буш нуль генә. Ник соң без балаларны шулай нык яратабыз? Көчле булу өчен, хатын-кызларның барлык кыланышларына түзәрлек көч булсын өчен яратабыз без...

— Әмма әйбәт гаиләләр дә бар лабаса!

— Кайда ул?! Кыланалар гына әйбәт булып. Өйдән чүп чыгармыйлар. Ә үзләре астыртын гына... талашалар.

— Әй аударасың да инде урманны! — дип ныграк гаҗәпләнә барды Ваганов.— Монысы инде бигрәк... капкара төн булды. Ничек яшәмәк кирәк ди!

— Шулай яшисең, күңелеңне ныгытасың да яшисең. Үз-үзеңне алдауның кирәге юк. Нинди дус була алсын ди ул, бигрәк сез тагын. Балалар тапкан өчен дә рәхмәт инде... Шундый итеп яратылган булгач, аларга рәнҗергә кирәк тә түгел. Ник рәнҗергә ди? — Үз дигәнендә Попов нык тора, бик тыныч күңел белән сөйли. Вагановның нәкъ әнә шул иң тулы, иң бөтен дөреслекне эзләвен аңлагач, ул аны шулай ачты да салды. Һәм, һич дулкынланмыйча, яшь егеткә тыныч, хәтта күңелле итеп карап торды.

— Алай дисең,— дип куйды Ваганов.— Юк инде, Попов, син түгел, синең кайгың сөйли моны, тормыштагы уңышсызлыгың. Алай ук түгел ул чынлыкта...

Попов җилкәсен җыерып куйды:

— Сез миннән сорадыгыз, мин уйлаганымны әйттем.

— Дөрес бу анысы, дөрес. Бәхәсләшмим мин. Монда бөтен гомереңне салып бәхәсләшергә кирәк, ә болай гына ул...

— Әлбәттә. Һәркем иң башыннан ук шулай яши дә инде. Әгәр миңа ул чакта ук: «Өйләнмә, Пашка, ялгышасың»,— дисәләр, мин нишләр идем? Андый киңәш бирүчене үз юлына җибәреп, үземнекен эшләгән булыр идем. Шулай була да ул.

— Шулай, шулай,— диде Ваганов.— Дөрес анысы. Йә, ярый.— Ул торып басты. Попов та күтәрелде.— Сау бул, Павел. Гаризаларын алар кире алырлар дип уйлыйм. Тик син инде...

— Юк, уйламагыз да, иптәш Ваганов! — диде Попов, гозерләнеп.— Сүз бирәм, бу эш моннан соң кабатланмас. Тилелек бу... Кыйнашып кына нәрсә алып була алардан? Үз эшләренең ояты үз алларына килсен. Югыйсә, тавышландым да, оятын үзем күтәрдем. Оят түгелмени — гайбәт куертып, әләкләшеп йөрергә туры килә бит?

— Йә, сау бул!

— Сау булыгыз.

Попов ишекне ябып чыгып китү белән, Ваганов, язмак булып, өстәл янына утырды. Попов белән сөйләшкән вакытта ук ул Майяга менә мондый телеграмма җибәрмәкче булды:

«Кил. Пулатым юк — бар булганы өстемдә. Каршы алырмын. Георгий».

Шулай дип язды. Укып чыкты. Акыллы сүзләргә

текәлгән килеш, әлеге дә баягы көйгә сызгыргалап алды: «Ә мин уйныйм гармунда...» Шуннан кәгазь битен ваклап ертты-ертты да, кисәкләрен учына җыеп, кәрзингә илтеп салды. Беравык хәрәкәтсез торды... Күңелендә тирән һәм битараф бер тынычлык урнашты. Анда ачу да, үпкә дә юк иде инде. Әмма мондый көнне эшли дә алмас иде ул. Ваганов өстәл янына килде, эре хәрефләр белән кәгазь битенең буеннан-буена язды:

«Авырыйм. Кайтып киттем».

Хезмәттәшләре арасыннан кемнедер күреп сүз алышу да аның көченнән килми иде.

Ул өенә кайтырга чыкты. Юлда авыз эченнән генә көйләп барды:

Ә мин уйныйм гармунда шул;
Бөтен халык алдында.
Туган көн, әй, бик кызганыч,—
Елга бер тапкыр гына-а.

Көн бик тә әйбәт иде — кызу да түгел, җып-җылы гына, ә һавасы хуш исле. Әле тузан исе дә юк, җәй өлгерү чорына якынлашып кына килә. Яңа, саф көчләр туфрак эченнән куәтле яшәеш сүлен куа да куа әле: тирә-юнь чәчәктә утыра, яисә чәчәк ата гына башлаган, яисә әле яңа гына чәчәген койган һәм чәчәк урынында тере тыгыз төерләр — булачак җимешләр тулыша башлаган. Иркен, рәхәт көннәр! Көн кыскара башлаганга күрсенү дә юк әле — ул көн дә алда.

Ваганов почтага борылды. Керде, телеграмма бланкысы алды да, кыршылып, язу карасына буялып беткән өстәл янына килеп, бер читкә утырды, Майяның адресын язды... Каләмен текст язылырга тиешле сызык өстендә тотып торды да... «Кил» дип язып куйды.

Һәм шул сүзгә текәлеп катып калды... Игътибар белән озаклап карап торды. Аннары бланкны йомарлап, кәрзингә ыргытты.

— Кире уйладыгызмыни? — дип сорады тәрәзә артында утырган хатын-кыз.

— Адресны оныткандым,— дип ялганлады Ваганов. Ул урамга чыкты. Икеле-микеле уйламыйча, туры өенә юнәлде.

«Алдашырга да өйрәнеп алган бит! — дип уйлады ул, чит кеше турында сүз барган кебек.— Күзен дә йоммый».

Кырлардан әле печән исе дә килми, чаба башламаганнар иде.

# РӘНҖҮ

Сашка Ермолаевны рәнҗеттеләр. Ярый, рәнҗеткәннәр дә ди,— булгалый торган хәл. Берәү дә рәнҗешләрне карусыз күтәрергә чакырмый, ләкин аның өчен генә бөтен кешелек кыйммәтләрен берьюлы инкарь итү, хәтта яшәүнең мәгънәсен кырын ягы белән кую — бу, беләсегез килсә... җилгә хәзинә сибү кебегрәк бит. Үзеңә бик кыйммәткә төшә, диләрме әле. Алдын-артын уйлап эш итү, ир-егетләр сандыгына салынмый торган нәрсә булса да, хәвеф-хәтәрдән саклый ул. Менә ничек бит. Сез, бәлки, килешмәссез дә, бәлки, тәкәббер генә елмаерсыз, хәтта мәсхәрәле елмаерсыз... Иркегез. Менә кәмит уйнау өчен ясалган кылычларыгызны айкап арыгач һәм тегеннән дә, моннан да үзегезне тәрткәләп чыгарганнан соң тәмам өметсезлеккә бирелгәч, без акыллылар янына чәй эчәргә килегез.

Ләкин эшкә күчик.

Ни булды соң әле ул хәтле?

Шимбә көн иртән Сашка, бушаган сөт шешәләрен җыеп тутырды да, кызына карап әйтте:

«Минем белән барасыңмы, Маша?» — диде.

— Кая? Кибеккәме? — дип куанды бәләкәй кызчык.

— Кибеткә барабыз, сөт алырга. Югыйсә, әнә әнкәң кибеткә йөрмисез дип орыша. Барып кайтыйк, әйдә.

— Гомер эчендә бер булыр икән! — диде үз эшләре белән мәшгуль әнкәсе.— Тагын балык та карагыз әле — нототения дигәнне. Булса, ярты кило алырсыз.

— Теге кыйммәтленеме?

— Ярар, ал,— балаларга кыздырып ашатырмын.

Һәм Сашка Маша белән «кибек»кә киттеләр.

Алдылар сөт, алдылар май, нототения балыгын карамакчы булдылар. Килделәр балык бүлегенә, ә анда прилавка артында бер түтәй басып тора.

Әллә йокысы туймаган инде, түтәйнең чырае караңгы. Һәм шул чак ни өчендер аңа каршында басып торган кеше кичә генә кибет эчендә исерек килеш гауга куптарган егет булып күренде. Һәм ул кырыс-усал тавыш белән әйтте:

— Йә, ничек, ярыйсымы?

— Нәрсә — «ярыйсымы?» — диде Сашка, аңламыйча.

— Хәтерлисеңме кичәгене?

Сашка гаҗәпләнеп түтәйгә карап торды...

— Нәрсә шаккаттың? Берни дә булмады, дисеңмени, ә? Исус шикелле карап торган була бит әле!

Сашканы ни өчендер бигрәк тә әнә шул «Исус»ы рәнҗетте.

— Туктагыз әле.— Сашканың рәнҗүдән хәтта яңагы тартышып куйды.— Махмыр сезнең үзегездәме әллә? Нәрсә булды соң кичә?

Хәзер инде түтәй рәнҗеде. Ул көлгән булды:

— Оныттыңмыни?

— Нәрсәне оныттым? Мин кичә эштә булдым!

— Шулаймыни? Шундый эшегез өчен күп түлиләрме соң сезгә? Эштә булган, имеш! Җитмәсә, авызын шәлперәйтеп, «махмыр» дип торган була. Үзеңнең йокың туймагандыр әле.

Сашка калтырана ук башлады. Бәлки, бүген ул шуңа да бик нык рәнҗегәндер: соңгы вакытта әйбәт кенә, тыныч кына яши башлаган, соңгы тапкыр кайчан эчкәнен дә оныткан иде инде ул. Әле тагын шунысы бар: кулында газиз кызының бәләкәй генә кулын тотып тора бит ул... Кызың алдында шулай адәм рисвае итсеннәр әле! Сашка ни кылырга да белмәде. Иңнәрен җыерырга да борылып чыгып кына китәргә кирәк иде бит инде, югыйсә. Түтәйнең дә бигрәк юньсезе эләкте шул. Ихтимал, үз ялгышын аңлагандыр да ул, ләкин теләсә кем алдында гафу үтенеп тормас бит инде...

— Директорыгыз кайда сезнең? — Сашканың башына килгән иң саллы сүз шул булды.

— Үз урынында,— диде түтәй, исе дә китмичә.

— Кайда ул — үз урынында? Кайда аның урыны?

— Кайда тиеш булса, шунда. Сиңа ник директор кирәк булды? Директор кайда, имеш. Директорның бөтен эше сезнең белән гәп куерту гына иде ди! — Түтәй инде тавышын күтәреп сөйли, ул бу низагка башка сатучыларны, шулай ук кибеттәге өлкән буын кешеләрен дә катнаштырырга тели иде.— Аңа директорны бирегез! Директор сезнең белән сөйләшергә дип түгел, эшкә дип килгән. Юк, имеш, аңа директор кирәк булган!

— Ни бар анда, Роза? — дип сорый башладылар бүтән сатучылар.

— Менә ич — директорны даулап басып тора! Чыгар да сал аңа директорны! Фон-барон килгән. Исерекбаш.

Сашка директорны үзе эзләп китте.

— Натар түтәй,— диде Маша.

— Ул начар түгел, ул...— Сашка аның нинди түтәй

икәнлеген бала алдында әйтмәде. Аның бите яна, гүя тик торганнан аны кешеләр алдында тотып яңаклаганнар иде.

Эчкә керә торган юл өстендә боларга итче егет аркылы төшмәкче булды:

— Син ник давыллыйсың әле?

Әмма Сашка аңа әйтәсе сүзне бик тиз тапты. Һәм, Сашканың күз карашында ук ниятенең җитдилеге сизелеп тора иде, күрәсең,— егет бер читкә тайпылды.

— Мин директор түгел,— диде кечкенә бүлмәдә утырган икенче бер түтәй.— Мин — бүлек мөдире. Ә эш нәрсәдә?

— Беләсезме,— дип башлады Сашка,— тора шунда... бернинди сәбәпсез-нисез тотынды миңа... Ни өчен?

— Сез тынычрак, тынычрак булыгыз,— дип киңәш итте мөдир.

— Кичә мин көне буе囗 эштә булдым... Мин кибеткә кермәдем дә хәтта! Ә ул тотынды: мин, янәсе, сезнең кибетегездә нидер эшләгәнмен. Кибеттә булмадым да ич мин!

— Кем әйтте?

— Балык бүлегендә тора ич әле...

— Йә, нәрсә эшләде соң ул?

— Шул. Имеш, мин кичә кибеттә ниндидер тәртипсезлек эшләгәнмен. Кичә мин кибеттә булмадым да.

— Шулай булгач, ник борчыласыз соң сез? Сез түгел икән, димәк, сез түгел — бетте шуның белән.

— Әшәкеләнә бит ул! Төрле сүзләр белән атый, җитмәсә...

— Ничек дип атый?

— Исус, ди.

Мөдир көлеп җибәрде. Сашканың исә янә яңагы тартыша башлады, иреннәре калтырады.

— Йә, әйдәгез, әйдәгез... белик анда ни булганын,— диде мөдир.

Бүлек мөдире, аның артыннан Сашка балык бүлегенә килделәр.

— Роза, ни булды монда? — дип акрын гына сорады мөдир.

Роза да акрын гына — авыру турында авыруның үз алдында врачлар шулай сөйләшәләр, янә судта һәм милициядә шулай — үзара гына сөйләшәләр кебек, ләкин үзе турында сөйләшкәннәрен кеше ишетеп торса да, аз гына да уңайсызланмыйлар,— Роза да акрын тавыш белән аңлата башлады:

— Кичә исерек килеш гауга чыгарды да, бүген мин шуны исенә төшергәч, оныткан булып кылана. Ачуланган була тагын, җитмәсә!..

Сашка тагын калтырана башлады. Калтыранмас та иде, мөдир Розаны тыңлаганда, аңлыйм дигән сыман, мәгънәле итеп баш селкеп тора. Сашкага күтәрелеп карамасалар да, аның һәм аның урынында теләсә кемнең «ачуланган булып кылану»дан башка эмәл таба алмаячагын алар икесе дә аңлыйлар иде.

Сашка, эчтән калтыранса да, бөтен көчен туплап, тыныч булырга тырыша иде.

— Сезнең болай тел чарлавыгызның ник кирәге бар монда? — диде ул.

Мөдир белән Роза аңа күз дә салмадылар. Сөйләшәләр иде.

—Ниләр кыланды соң ул?

— Эчкән дә — җитмәгән. Тагын килгән. Ә вакыт соң иде. Ул тавышлана башлады...

— Шылтыраттыгызмы?

— Любка шылтыратырга киткән иде, ә ул, исерек булса да, эшне сизеп, тайды. Безне төрле сүзләр белән мыскыл итте...

— Туктагыз әле! — дип бүлдерде аларны Сашка.— Кичә мин кермәдем кибеткә! Кермәдем! Аңлыйсызмы сез?

Роза белән мөдир аңа карадылар.

— Сез аңлый аласызмы шуны: кичә мин кибеттә булмадым. Мин сезгә рус телендә әйтеп торам лабаса: булмадым мин кичә монда!

Роза белән мөдир аңа карап дәшми тик торалар иде. Шул арада кибеттә чират җыелып өлгерде. Кычкыра да башладылар:

— Җитәр сезгә: булганмы, булмаганмы, имеш! Тапканнар сүз!

— Сату итүегезне белегез!

— Бу ничек була инде? — Сашка чираттагыларга борылды.— Кичә минем кибеткә кергәнем дә булмады. Ә алар, гауга күтәрдең, дип, миңа яла якмакчылар! Сез соң нәрсә?!

Шулчак плащ кигән олы яшьтәге кеше әйтә куйды:

— Җитте сиңа — ул кибеттә булмаган, имеш! Һәр кич саен монда сезнең яннан үтеп йөрерлек түгел. Чылату тик бар исәпләре. Әйтәләр икән, димәк, булгансың.

— Әйтерең бармы, кичләрен беркая да чыкмыйлар ич алар! — дип сүзне ялгап алып киттеләр чиратта басып торучылар.

— Алар гәҗит кенә укыйлар.

— Ачуланган булып тора бит әле! Сезне ачуланырга кирәк монда. Үзегезне ачуланырга кирәк.

— Сез соң нәрсә? — дип Сашка тагын нидер әйтмәкче булып караган иде дә, файдасыз икәнлеген аңлады. Акылсызлык бу. Кешеләрдән хасил ул стенаны үтү насыйп булмаячак аңа.

— Эшли бирегез,— диделәр Розага.— Игътибарга алмагыз. Эшләгез тыныч кына.

Сашка ишек ягына борылды. Плащ кигән кеше аның артыннан кычкырып калды:

— Аракыны сәгать уннан сата башлыйлар. Иртәрәк килгәнсең!

Сашка урамга чыкты да, туктап, тәмәке кабызды.

— Абыйлар натар,— диде Маша.

— Әйе, абыйлар, түтәйләр,— дип мыгырданды Сашка.— «Һмм. Инде нишләргә соң?» — дип уйланды ул. Аны тагын калтырата башлаган иде. Әллә нинди бер калтыравык бәндә булды инде!

Ул әлеге плащлы кешене көтеп алырга булды. Сөйләшергә кирәк. Ничек инде алай? Әйтергә: кайчанга кадәр хамнарга ярдәм итәргә уйлыйбыз? Ни өчен ялагайлана ул шулай? Ни кыланыш бу? Нинди каһәр суккан гадәт буенча без ояты качкан сатучыга, чиновникка, яисә урамдагы бер хамга ничек кенә булса да ярарга тырышабыз. Без үзебез үрчетәбез бит хамнарны, үзебез! Безгә берәү дә аларны китереп куймады, парашютлардан ташлап китмәде ләбаса...

Сашка шулайрак уйланды. Шулчак әлеге плащ кигән бәндә килеп чыкты.

— Туктагыз әле,— Сашка аңа таба атлады,— сезнең белән сөйләшергә телим...

Плащлы, туктап, Сашкага усал карашын төбәде:

— Безгә тагын ни турында сөйләшергә?

— Ни өчен сез сатучыларны якларга тотындыгыз? Мин, чынлап та, кичә кибеттә булмадым...

— Бар, йокыңны туйдыр башта! Аңладыңмы? Мине туктата, имеш... «Сөйләшә» ул. Сөйләшермен мин синең белән! Башка урында сөйләштererләр сине!

— Әллә син шашкан инде?

— Менә син үзең шашарсың! Хәзер шаштырырлар сине, хәзер... Сөйләшерсең әле син, капка төбе сакчысы...

Плащлы бәндә шаштыр-шоштыр килеп янә кибеткә, Сашканың аңлавынча, шылтыратырга дип кереп китте.

Алдан килешеп куйганнармыни! Сашка хәтта азрак тынычлангандай итте. Һәм милицияне көтеп тормаска булды. Кирәкләре бар иде ди... Ялгызы гына булса, бәлки көткән дә булыр иде — кызык бит: ничек бетәр иде икән бу эш?

Алар Маша белән өйгә кайтып киттеләр. Юлда кайтканда Сашка үзалдына гаҗәпләнеп бетә алмый, һич кенә дә шуны аңлый алмый иде: ни булды икән соң бу кешеләргә?

Кызчык тагын үзенең сабыйларча мәзәк телендә тәтелдәргә кереште. Сашка кинәт шуңа хәйран калды: шушы кечкенә генә җан иясе, ул абыйлар һәм түтәйләр белән сөйләшә башлауга ук ни өчендер туктап кала да, тик соңыннан гына, тегеләр аның әтисе белән начар сөйләшкәнгә күрә, «натар» абыйлар һәм түтәйләр дип сөйли башлый иде. Сашка кызын кулына алды. Нишләптер кинәт кенә аның күзләре яшьләнде.

— Бәгырькәем син минем... Бөтенесен дә аңлап торасыңмыни соң син?

Сашка, өйгә кайткач, кибеттә ниләр булганлыгын хатыны Верага сөйләмәкче булды. Сөйли дә башлаган иде, ләкин шунда ук сөйләү теләге бетте...

— Ә нәрсә булды соң?

— Ярар сана, ник чәнчелеп китмиләр. Пычрак ыргыттылар да — шул. Бер дә күрмәгән нәрсәме әллә?

Тик ул шулай да әлеге плащ кигән кеше турында уйланып китте. Ир кеше бит, югыйсә. Яшен яшәгән. Һәм шул ирдән ни генә калган соң? Тәлинкә ялаучы бер куркак,— шылт итүгә телефонга йөгереп, милиция чакыр, имеш. Ничегрәк яшәде икән соң ул? Тормышта ниләр майтарды икән? Бәлки, ул яраргa тырышуның һичкайчан, һичкайда, һичничек тә яхшы түгеллеген, бик тә ямьсез нәрсә икәнен хәтта аңламыйдыр да. Ләкин шуны да белмәслек булыр өчен нинди тормышта яшәргә, гомерне ни рәвешле уздырырга кирәк икән соң? Чыннан да, ничек яшәде икән ул? Нинди эштә эшләде икән? Сашканың ул кешене элегрәк тә күргәне бар, каршыдагы тугыз катлы йорттан ул... Барып килергәме икән әллә? Кайсы квартирада торуын кемнән дә булса сорарга да,— белергә тиешләр бит аны...

«Барып килим әле! — дип уйлады Сашка.— Сөйләшим үзе белән. Теге юләр хатынның мине чыннан да башка берәү белән бутавын, кичә кибеткә кермәвемне

аңлатыйм, ә аның исә берни аңламаган килеш юкка шулай килеп кысылуын төшендерим әле... Гомумән, сөйләшү зыян итмәс. Ул, бәлки, үзе ялгыз кешедер».

— Сигарет алып кайтам әле,— диде ул хатынына.

— Кибеттән кайттың гына лабаса!

— Онытканмын.

...Бер үсмер малай, тегенең тышкы кыяфәтен тасвирлап бирүгә, Чукалов турында сүз баруын аңлады.

— Утыз алтынчыдан ул.

— Берүзе генә торамы әллә?

— Ник? Анда бер әби дә яши. Ә нәрсә булды?

— Берни дә юк. Миңа аның янына керергә кирәк.

Ишекне хуҗа үзе — Сашка эзләгән кеше килеп ачты. Чукалов фамилияле кеше.

— Зинһар, курыкмагыз,— дип тизрәк сөйли башлады Сашка,— мин сезгә аңлатырга телим...

— Игорь! — дип кычкырып дәште Чукалов.

Куркып калмады ул, юк, ә бераз кабарынкы кара күзләрен Сашкага төбәп, ниндидер аңлашылмый торган канәгатьлелек белән карап торды. Ул эченнән генә куанып көтә иде.

— Мин аңлатырга теләгән идем...

— Хәзер аңлатырсың. Игорек!

— Нәрсә бар? — дип сорадылар квартира эченнән. Ир кеше тавышы иде бу.

Сашка ирексездән кием элгеченә карады һәм кузгалып куйды... Чукалов, Сашканы борылып китмәкче була дипме, кинәттән аны җиңеннән чытырдатып тотып алды, кулы исә көтелмәгәнчә көчле булып чыкты... Һәм кара күзләре бик тиздән булачак җәза шатлыгыннан зәһәр ялтырап китте. Аңардан аракы исе килә иде. Сашка исә шулкадәр гаҗәпләнгән иде ки, хәтта тартышып та маташмады, бары тик кулын гына селкеп куйды, чөнки Чукалов аның җиңе белән бергә беләк тиресен дә авырттырып кысып тоткан иде.

— Игорь!

— Нәрсә? — Эчтән Игорь килеп чыкты. Улы булса кирәк, шундый ук кара күзләре дымланып тора, үзе таза, иртәнге аштан, аракыдан йөзе кызынкы...

— Менә шушы кеше кибет янында мине мыскыллады... Кыйнамакчы булды.— Чукалов әле һаман Сашканың җиңен ычкындырмый иде.

Игорь Сашкага күзен терәде.

— Җибәрегез кулны, мин качмыйм ич,— дип үтенде Сашка. Ул елмайды.— Мин үзем килдем ләбаса.

— Җибәр,— диде Игорь. Сашкага ул сораулы, кызыксынучан карашын төбәп, уйларга кирәк ки, сынап карый иде.

Чукалов Сашканың җиңен ычкындырды.

— Эш беләсезме нәрсәдә,— дип сүз башлады Сашка кулын угалап. Ул мөмкин кадәр тынычрак, интеллигентларчарак сөйләргә тырыша иде.— Мыскыллавын мине мыскылладылар, ә сезнең этиегез...

— Ә минем эти кул астына килеп эләкте. Шулаймы?

— Ник алай дисез?

— Мине кибет алдында махсус көтеп торган...

— Миңа белергә кирәк иде: сез ник шулай ялагайланасыз?

Шуннан ары Сашканың хәрәкәтләре ыргылу-сикерешләр белән бик кызу барды... Игорь аны якасыннан эләктереп алды да,— Сашка исә моны һич тә көтмәгән иде,— икеме тапкыр башын ишеккә бәрде, аннары ишекне ачып, баскычка өстерәп китерде һәм көч белән түбәнгә очырды.

Сашка ниндидер бер могҗиза аркасында гына аяк өстендә калды — баскыч кырыена тотынып өлгерде. Өстә шап итеп ишек ябылды.

Сашка өермәдән төшеп калган кебек булды,— гүя ул аны югарыга күтәреп айкады да җиргә ыргытты. Барысы да бик тиз эшләнде. Һәм шулчак аның башы да шулай ук тиз һәм ап-ачык эшли башлады. Ул бик аз гына вакыт баскычта басып торды... Аннары тиз генә йөгереп диярлек, аска төшеп китте. Аларның алгы бүлмәсендә бер яхшы гына чүкеч бар. Янә дә шылтыратырга кирәк булачак. Әгәр дә этисе ачса, аны тиз генә этеп җибәреп, эчкә үтәргә... Игорек ача икән, тагын да шәбрәк — кулайрак булачак. Менә, күп кызышып йөрсәң! Күңелне тынычландырып кара инде хәзер. Кибеттән алдарак чыгып киткән булса, берни дә булмый иде. Игорь үзе килеп ачса, сул аяк тезе белән ишекне шунда ук киңрәк ачып җибәреп, аяк белән терәтергә кирәк: юкса, ул ишекне эчтән этеп өлгерсә, сугарга җайсыз булачак. Кундыру түгел, ишек сыдыру килеп чыгачак.

Сашка урамга чыгу белән күреп алды: кибет ягыннан ишек аллары буйлап аның Верасы — хатыны очып килә, үзе яланбаш, нидәндер бик каты курыккан сыман күренә. Сашканың тез буыннары йомшап китте: балалары — Маша белән яисә әле яңа тәпи киткән кечкенә кызлары белән — ни дә булса булган дип уйлады ул. Куркудан тавышы киселде... Тукталып калган җиреннән күреп алып, Вера үзе аның янына йөгереп килде.

— Син нәрсә? — диде ул, шашарга җитешеп.

— Ә син нәрсә?

— Нинди абыйлар ул? Кемнәр белән кыйнашырга йөрисең син тагын? Миңа Маша, нindider абыйлар, диде. Нинди абыйлар? Син үзең ник мондый?

— Нинди?

— Яшермә, Сашка, яшермә — мин беләм ич сине. Синең тагын төсең качкан. Ни булды? Кем белән тиргәштең?

— Беркем белән дә тиргәшмәдем лә мин!

— Алдашма! Син бит, кибеткә барам, дидең... Кайда булдың син?

Сашка дәшмәде. Хәзер, мөгаен, берни дә килеп чыкмаячак. Ул озак басып торды, түбәнгә карап көтте: күкрәктә кайнаган нәфрәт үзеннән-үзе үтәрме икән, әллә чүкеч алып, бөтен нәрсәне кыра-җимерә Игорь янына керергәме?

— Сашка, җаным, әйдә өйгә кайтабыз, алла хакы өчен дип әйтәм,— дип ялвара башлады Вера. Ул, күрәсең, иренең күңелендә давыл уйнавын сизеп алган иде.— Өйгә кайтабыз, анда балалар көтә... Мин аларны үзләрен генә калдырып чыктым. Төкер шуларга, кызма, кирәкми. Сашенька, бердәнберем, син безне уйла.— Вера ирен култыклап алды.— Безне бер дә кызганмыйсыңмыни?

Сашканың күзләре яшьләнде, йөзе җыерылып килде... Ул ачу белән йөткереп куйды. Кесәсенә тыгылды, сигарет кабын чыгарып, калтыранган бармаклары белән берсен авызына алып капты, тарта башлады.

— Әнә кулларың ничек дер-дер килә. Киттек әйдә!

Сашка җиңелчә хәрәкәт белән кулын тартып алды да өенә таба атлады. Карышмый-нитми өйгә кайтып китте.

## МИКРОСКОП

Мондый эшкә тәвәккәллек кирәк иде шул. Һәм ул тәвәккәлләде.

Беркөнне өйгә, алыштырып куйгандай, йөзе-чырае саргаеп кайтып керде һәм хатынына туры карамыйча әйтте:

— Мин... ни... акча югалттым.— Бу минутта аның сынык борыны (ул әле, җитмәсә, бөкре дә, кыек та иде) сары төстән кызыл төскә кергән иде.— Йөз дә егерме сум.

Хатынның ияге асылынып төште, йөзендә ялвару галәмәте чагылды: әллә шаярта гынамы? Юк шул, юк. Бу кыек борын беркайчан да шаярта белмәде һәм белми дә.

— Кайда? — дип ятышсыз сорау бирде ул.

— Һм... һм,— дип гаҗәпләнде ире.— Әгәр мин белсәм икән,— барыр идем дә...

— Юк инде!! — дип үкереп җибәрде хатыны.— Сиңа хәзер би-ик озак авызыңны ерырга туры килмәс.— Шулай диде дә табагач алырга йөгерде.— Бер тугыз ай ачмассың син авызыңны, хәшәрәт!

Ире саклану өчен караваттан мендәрне йолкып алды. (Борынгылар, калканнарын ялт-йолт китереп, көязләнеп кенә йөргәннәр. Мендәр — менә нәрсә кирәк). Алар идәндә әйләнеп йөри башладылар...

— Мендәрне, дим! Мендәрне пычратасың! Үзеңә юарга туры киләчәк!

— Юармын! Юармын, кыек борын! Ә ике кабыргаң миңа! Миңа!

— Кулга сукма, кара!..

— Әт-тә-тә! Үт-тә-тә!.. Кыек борын!

— Кулга сугасың, дим, тинтәк! Иртәгәдән бюллетеньгә утырырга туры киләчәк! Зыяны үзеңә үк була!

— Утырмагаең! Утыр!

— Зыяны үзеңә булачак!

— Булсын!

— Аһ!

— Менә шула-а-ай!

— Йә, җиттеме?

— Юк әле, күңелем булганчы тукмыйм әле мин! Йөрәгем басылганчы! Мә, кыек борын! Мә, туңбаш, колаша борын! Тукран...— Шул мәл хатыны, җаен туры китереп, ирнең башына зәһәр генә кундырып алды. Үзе дә куркып калды хәтта...

Ире мендәрне ташлады да, башын тотып, ыңгырашырга тотынды. Хатыны, юри кыланамы, әллә чынлап та каты эләктердемме дип, ирен игътибар белән күзәтте. Эләккән, дигән фикергә килде. Табагачын бер якка куеп, утыргычка түнде дә үкереп еларга кереште. Бөтен рәвешен китереп, такмаклап елый иде.

— Аһ! Ни гаепләрем өчен соң миңа бу кайгы-хәсрәт? Ни гаепләрем бар?.. Берәмтекләп җыйган идем бит!.. Ашыйсы килгән ризыгымны ашамыйча җыйган идем!.. Газиз балаларыма баллы прәннекләр дә алмадым бит!.. Аз-мазлап булса да җыйныйм, дидем... Аһ, туңбаш, колаша борын!.. Һәр тиенен салган саен балаларыма кыз-

ка җылы тун булыр, матур киенеп йөрерләр дип сөенә торган идем! Мәктәпкә барганда өсләре бөтен булсын, ертык-пыртык кием белән туңып йөрмәсеннәр, дигән идем!..

— Каян килеп ертык булсын ди аларның киемнәре,— дип сүз кыстырды ире, түземсезләнеп.

— Дәшмә, туңбаш! Тыныңны чыгарма! Ул акчаны син балалардан тартып алып йоттың! Тамагыңа тыгылмадымы?.. Тамагыңа тыгылып, чәнчел иде, ичмаса. Безгә бераз гына җиңелрәк булыр иде...

— Рәхмәт яхшы сүзең өчен,—дип пышылдады ире агулы һәм үпкәле тавыш белән.

— Һм-мм, туңбаш!.. Кай тирәдә йөрдең? Бәлки, хәтерлисеңдер?.. Бәлки, эшеңдә калдырып кайткансыңдыр? Бәлки, верстак астына куеп, оныткансыңдыр!

— Нишләп эштә булсын!.. Саклык кассасына мин эштән соң киттем ич. Эштә, имеш...

— Йә булмаса, берәрсенә кергәнсеңдер?

— Беркемгә дә кермәдем.

— Бәлки, исерекбашлар белән ларекта сыра эчкәнсеңдер?.. Исеңә төшер. Бәлки, аяк астына төшергәнсеңдер... Бар, йөгер, хәзер үк барсаң, кайтарып бирерләр.

— Кермәдем ич мин анда!

— Кайда югалттың соң, алайса, туңбаш?

— Мин каян белим?

— Мин көткән булам тагы!.. Менә хәзер балалар белән барып, кигертеп карый идек туннарны... Кайсысын алырга билгеләп тә куйган идем. Ә хәзер алып бетерәчәкләр. Аһ, туңбаш син, туңбаш...

— Йә, җитәр сиңа! Туңбаш та туңбаш...

— Ә кем соң син?

— Хәзер инде нишләмәк кирәк?

— Ике смена эшләтәм мин сине, туңбаш! Тиз генә май кунмас әле сиңа... Моннан ары күрерсең син мунчадан соң чикүшкәне, күрсәтермен мин сиңа! Коедан су алып эчәрсең...

— Бик кирәге бар иде чикүшкәңнең. Аңардан башка да торалам мин.

— Эшеңә җәяү йөртәм мин сине! Моннан ары автобус тәтемәячәк сиңа.

Ире моңа гаҗәпләнүен белдерде:

— Ике смена эшлә дә — җәяү дә йөр? Акылың алтын икән...

— Җәяү, җәяү, туңбаш! Җәяү барып, җәяү кайтасың. Вакытына күрә, соңга кала башласаң, әле йөгерер-

гә дә туры килер. Татырсың әле ул акчаларның җәзасын, бик татырсың, күп тапкырлар искә алырсың әле!

Ире сугылган урыннарын ышкып алды.

— Икене үк булмаса да, берәр ай смена ярым эшләргә туры килер... түзәрбез анысына,— диде ул җитди тавыш белән.— Мин мастер белән сөйләштем инде...— Ул ялгыш ычкындырып җибәрүен башта сизми калды. Тик хатыны гаҗәпләнеп үзенә карагач кына, эшне төзәтергә ашыкты: — Акча югалтуымны белгәч тә мин яңадан эшкә барып сөйләшеп кайттым.

— Кая, бир әле монда саклык кенәгәсен,— дип боерды хатыны. Алып карады, тирән сулап, тагын бер тапкыр ачынып әйтте: — Туңбаш.

«Заготзерно»ның авылдан тугыз чакрымнарда урнашкан кечкенә мастерскоенда агач остасы булып эшләүче Андрей Ерин бер атна буе үзен начар хис итте. Хатыны һаман ачулана, иргә әледән-әле «туңбаш»лар әләгә тора, ул үзе дә, кычкырып сүз әйтергә кыюлыгы җитмәсә дә, ачулы йөри иде.

Тик көннәр үтә торды... Хатыны тынычлана төште. Андрей исә көтте... Ниһаять, ул, хәзер ярый, дигән фикергә килде.

Һәм менә бер кичне Андрей соң гына (ул чыннан да смена ярым эшли башлаган иде) кулына бер кап тотып кайтып керде. Кап эчендә ниндидер саллы әйбер барлыгы сизелеп тора иде. Үзе исә бик тә куанган иде.

Аңа элегрәк тә теге яисә бу эшне өйгә алып кайтырга туры килгәне бар. Кайчакны кулында кәгазьгә төрелгән төрле агач эшләнмәләр, кечкенә тартмачыклар да булгалый торган иде. Шунлыктан аның нидер күтәреп кайтуы беркемгә дә гаҗәп тоелмады. Әмма дә Андрейның куанычы эченә сыймый иде шул. Ул бусага янында басып тора, үзенә игътибар итүләрен көтә иде...

Һәм аңа игътибар иттеләр дә.

— Син нәрсә, ай яктысында ялтыраган шәрә оча төсле, балкыдың әле?

— Менә... удар эш өчен бирделәр...— Андрей өстәл янына узды, капны озак чишеп азапланды... Ниһаять, ачты. Һәм өстәл өстенә... микроскоп чыгарып куйды.— Микроскоп бу.

— Нәрсәгә ул сиңа?

Андрей Еринның йөзенә тынгысызлану галәмәте чыкты. Ләкин гадәттәгечә, гаепле төс белән түгел, ә, нишләмәк кирәк моның белән, дигән мәгънәдәге тынгысызлану иде бу.

— Айга карап багабыз! — диде ул һәм кычкырып көлде. Бишенче класста укучы улы да кушылып көлде: айга микроскоптан кара, имеш!

— Сез нәрсә? — диде әниләре, рәнҗеп.

Әтисе белән улы тагын тәгәрәшеп дигәндәй көлделәр.

Хатыны Андрейга кырыс карашын текәде. Тегесе тукталып калды.

— Сине һәр адымыңда микроблар сагалап торуын беләсеңме? Менә син кружка белән су аласың... Менә...— Андрей кружка белән су алды.— Су эчәм дип уйлыйсыңмы?

— Китче моннан!!

— Юк, син җавап бир.

— Су эчәм.

Андрей, улына карап, тагын ирексездән көлеп җибәрде.

— Су эчә, имеш, ул!.. Юләр түгел диген!

— Туңбаш! Хәзер табагачны барып алам.

Андрей тагын җитдиләнде.

— Микроблар эчәсең син, күгәрченем, микроблар. Су белән бергә эчәсең. Ике миллионны йотып куясың да — шуның белән шул. Салкын ашамлык кабып куйган кебек.— Әтисе белән улы тагын тыела алмыйча көлеп җибәрделәр. Зоя (хатыны) кухня якка табагач алырга кереп китте.

— Менә монда кара! — дип кычкырды Андрей. Кружкасын тотып, микроскоп янына килде, озаклап приборны көйләде, көзгедәй түгәрәк өслеккә су тамызды, күзен торбага текәп, тын да алмыйча ике минутлап күзәтте. Улы аның артында басып тора — аның да тизрәк, менә хәзер үк күз саласы килә иде.

— Әти!..

— Менә алар, эттән туган нәрсәләр!..— дип пышылдады Андрей Ерин.— Әллә ниткән коточкыч шатлык белән пышылдый иде ул.— Ничек йөреп яталар...

— Әти, дим!

Әтисе аягын тыпырдатты.

— Әле тегендә, әле монда, әле тегендә... Аһ, эт җаннар!

— Әткәй, дим!

— Балага карарга ирек бир! — диде әниләре, ачуланып. Аның да күңеле кыбырсый иде.

Андрей теләмичә генә трубкадан күзен алды, улына урын бирде. Үзе, комарланып һәм көнләшеп, тегенең баш чүмеченә текәлде. Түземлеге тиз төкәнде:

— Йә?

Улы дәшми иде.

— Йә?! Йә?!

— Менә алар! — дип акырып җибәрде малай.— Аксыл тәнчекләр...

Әтисе, улын микроскоптан читкә өстерәп, әни кешегә урын бирде.

— Кара әнә! Су эчә, имеш, ул...

Әниләре озак карап торды... Бер күзе, аннары икенчесе белән бакты:

— Монда мин берни күрмим.

Андрей тәмам кызган, гадәттән тыш кыюланган иде.

— Күзсез! Кесәдәге һәр тиенне таба, ә монда микробларны аера алмый. Алар синең күзеңә керергә торалар ич, юләр! Аксыл төстә...

Әниләре, ата белән улы күргән аксыл тәнчекләрне күрмәсә дә, ачуланмады.

— Әнә икән лә...— диде ул. Әллә юри генә әйттө шунда. Аңардан ычкынгалый иде кайчак. Алдаштырып куйгалый иде.

Андрей хатынын микроскоптан этеп җибәрде дә трубкага үзе ятты. Һәм тагын пышылдап сөйләнә башлады.

— Анаңны! Күрче, нишлиләр! Нишлиләр бит, ә!..

— Тонык кына таплар кебекме? — дип сорады энисе улыннан.— Аштагы май таплары кебек?.. Шулар буламы инде?

— Шаулама әле! — дип җикерде Андрей, микроскоптан аерылмыйча.— Майлы таплар... Син үзең майлы тап. Тап кына түгел, ә ысланган дуңгыз боты.— Шунысы бик сәер, Андрей Ерин өйдә кырку телле хуҗага әверелеп бара иде.

Бишенче класста укучы өлкән уллары көлеп җибәрде. Энисе аның җилкәсенә төртте дә микроскоп янына кече балаларны алып килде.

— Әй, син, эче эшти докторы!.. Балаларга карарга ирек бир. Чытырдап ябышкан...

Әтиләре микроскоп яныннан балаларына урын бирде дә дулкынланган кыяфәт белән бүлмә буйлап йөрергә тотынды. Ниндидер уйларга чумган иде.

Кичке ашны ашаганда да Андрей уйлануында булды, микроскопка әйләнеп карый да башын чайкап куя иде ул. Кашыгындагы ашны улына күрсәтеп:

— Монда күпмеләп булыр?.. Якынча әйткәндә? — диде.

Улы маңгаен җыерып торды:

— Ярты миллион булыр.

Андрей Ерин күзен кысып кашыкка ымлады:

— Шуннан да ким түгел. Ә без аларны — ам! Ул ашны кабып йотты да күкрәгенә сугып алды.— Шуның белән вәссәлам. Анда аларны хәзер организм үзе кыра башлый. Аларны нишләтәсен белә ул!..

— Үзең сорап алгансыңдыр әле? — Хатыны микроскопка бер дә өнәмичә карады.— Бәлки, аның урынына тузан суырткыч биргән булырлар иде. Юкса, тузан җыйыйм дисәң — юк.

Юк, ни генә димә, хатын-кызны яраткан чагында ходай тәгалә чама дигәнне онытып җибәргән. Күрәсең, ул артык мавыгып киткән. Хәер, һәр художникка хас нәрсә бу. Нишлисең бит, ни әйтсәң дә, фикер иясен тудыру түгел ич.

Төнлә белән Андрей ике тапкыр йокысыннан торды: ут яндырып куя да микроскоптан карап пышылдый иде:

— Менә бит нинди эт җаннар!.. Ни кыланалар бит, ә? Ни кыланалар!.. Йокламыйлар да бит үзләре!

— Акылыңнан язма,— диде аңа хатыны,— сиңа ычкынып киту өчен күп тә кирәкми бит.

— Тиздән ачышлар ясый башлыйм,— диде Андрей. Ул хатыны янына җылыга кереп ятты.— Синең кайчан да булса галим белән йоклаганың булдымы?

— Тагын нәрсә!..

— Йокларсың.— Һәм Андрей Ерин хатынын йомшак иңбашыннан сөйде.— Сиңа да, кадерлем, галим белән йокларга туры килер әле.

Бер атналап Андрей Ерин төштәге кебек яшәде. Эшеннән кайтып керә дә, әйбәтләп юына, ашыга-ашыга кичке ашны ашый... Күз кырые белән микроскопка карап-карап ала.

— Эш шунда ки,— дип сөйли ул,— кеше йөз дә илле ел яшәргә тиеш. Ни өчен соң ул алтмыш, күп дигәндә җитмештән соң ук аягын суза? Микробларда хикмәт! Шул хәшәрәтләр кешеләрнең гомерләрен кыскарта. Организмга кереп оялыйлар да, кеше аз гына хәлсезләнүгә, аны аяктан егалар.

Улы белән икәү алар сәгатьләр буе микроскоп янында утыралар. Һәм тикшеренүләр үткәрәләр. Кое суының, чиләктәге эчә торган суның тамчысын тикшереп карадылар. Яңгыр яуган чакта яңгыр тамчысын да куеп карадылар. Шуннан тагы әтисенең кушуы буенча улы урамдагы күлдәвек суын да алып кайтты... Анда исә әлеге ак тәнчекләр мыжгып торалар иде.

— Анаңны, ниләр кыланалар! Ничек көрәшергә инде алар белән? — Андрей тәмам гаҗиз калды.— Менә кеше күлдәвеккә аягы белән басты да өенә кайтты ди. Идәндә ул аяк эзләрен калдыра, ә шунда ук бала ялан тәпи йөри. Һәм күр дә тор — аның аягына да микроб эләгә дигән сүз. Ә сабыйда каян килеп көчле организм булсын!

— Шуңа күрә һәрвакыт аякны сөртеп йөрергә кирәк,— диде улы.— Ә син сөртеп йөрмисең.

— Эш анда түгел. Аларны шул күлдәвек эчендә үк юк итү әмәлен табарга кирәк. Юкса, мин сөрттем дә ди, чөнки мин инде беләм, ә менә Сенька Маров кебекләр... исбат итеп кара син аңа — ул, ахмак, элек ничек йөргән булса, моннан соң да шулай йөриячәк.

Алар шулай ук тир тамчысын да тикшереп бактылар, улы әлсерәгәнче урам буйлап йөгереп йөрде, аннары әтисе аның маңгаеннан кашык белән тирен җыеп алды. Тир тамчысын тиешле урынга урнаштырып, микроскопка иелделәр...

— Бар! — Андрей ачу белән тез башына китереп сукты.— Яшәп кара моннан соң йөз дә илле ел!.. Кешенең тән тиресендә дә бар икән бит!..

— Әйдә, канны алып карыйбыз? — дип тәкъдим итте улы.

Әтисе бармагына инә чәнчеп, кып-кызыл җиләк төсле кан бөрчеген кысып чыгарды да, көзге өслегенә селкеп төшерде... Трубкага карады һәм ыңгырашып җибәрде.

— Эшләр хөрти, улым,— канга да үтеп кергәннәр! — Андрей Ерин тураеп утырды, гаҗәпләнеп тирә-ягына каранды.— Ала-а-ай! Ә белүен беләләр бит, паразитлар, миннән дә яхшырак беләләр,— ә үзләре ләм-мим!

— Кемнәр? — дип аңламый торды улы.

— Галимнәр. Аларның микроскоплары безнекеннән яхшырак бит, алар бөтенесен күрә. Ә үзләре — ләм-мим. Халыкны өркетәселәре килми. Ә ник әйтмәскә иде? Бөтенебез бергә, бәлки, аларны юк итү әмәлен уйлап тапкан булыр идек. Юк, үзара килешкәннәр дә бер сүз ычкындырмыйлар. Халык дулкынлана башлар дип уйлыйлар, күрәсең.

Андрей Ерин табуреткага утырып, тәмәкесен кабызды.

— Нинди кечкенә җан ияләре кешеләрне үлемгә дучар итә! — Андрей тәмам пошаманга төшкән иде.

Улы микроскопка карап утыруында булды.

— Бер-берсен куышып йөриләр! Болары әз генә икенчерәк... йомрырак.

— Алар барысы — йомрылары да, озынчалары да — бер үк калыптан сугылган. Аларны минем канда тапканны әниеңә әйтми тор әле.

— Әйдә, минекен дә карыйбыз.

Әтисе игътибар белән улына текәлде... Бер үк вакытта кызыксыну да, курку да чагыла иде аның күзләрендә. Күп еллар буе эш белән тупасланган, сагыз исе сеңгән зур куллары тезләре өстендә сизелер-сизелмәс кенә калтырыйлар иде.

— Кирәкмәс. Бәлки әле, кечкенәләрнең канына алай ук... Их, сез! — Андрей сикереп торды, утыргычын ачу белән тибеп җибәрде.— Бетләр, кандалалар, төрле кортларны — аларын бетерергә өйрәнделәр, ә менә боларны — иң кечкенә серкәдән дә кечкенәрәк бит — берни дә эшләтә алмыйсызмыни?! Кайда соң сезнең галимлек дәрәҗәгез?!

— Бет күренеп тора, ә болар... Нишләтәсең ди син аларны?

Әтисе озак уйланды.

— Скипидар белән булмасмы? Алдыра алмас шул. Аракы аңардан куәтлерәк булса кирәк... мин эчүен дә эчәм дә, ә менә күрдең бит канда ниләр барын!..

— Аракы канга үтеп керәмени?

— Ә тагын кая булсын? Кеше ни өчен исәрләнә соң?

Беркөнне Андрей эштән озын һәм нечкә генә инә алып кайтты. Кулларын юды, улына күз кысты, һәм алар түр бүлмәгә кереп киттеләр.

— Әйдә, сынап карыйбыз... Тимерчыбыкны игәү белән нечкәртеп алып кайттым — бәлки, берничәсен чәнчеп алып булыр.

Тимерчыбыкның очы шундый да нечкә — чәч бөртеге кебек кенә иде.

Андрей үткен инә очы белән су тамчысында озак кайнашты. Мышный-мышный тирләп чыкты.

— Читкә тайпылалар, хәшәрәтләр... Бик юан бу, кадап булмый, юк. Нечкәрәк кирәк, ә нечкәрәк итеп ясау мөмкин түгел. Ярар, хәзер ашап алыйк та, токка суктырып карарбыз... Мин батарейка алып кайттым: ике чыбык сузабыз да тоташтырабыз. Карап карыйк, нишләрләр икән шуннан соң.

Әмма кичке ашны ашап утырганда көтелмәгән адә-

ми зат — мастерскойда Андрей белән бергә эшләгән Сергей Куликов килеп керде. Шимбә көн уңаеннан Сергей төшереп алган, шуңа күрә булса кирәк, Андрей янына сәбәпсез-нисез, болай гына кергән иде.

Соңгы вакытта Андрейда эчү кайгысы булмады, һәм ул исерекләрдән чиркануын аңлап бик гаҗәпләнде. Үзләрен бигрәк тә юләрләрчә тоталар инде, әллә ниткән ятышсыз сүзләр сөйлиләр.

— Әйдә безнең янга,— дип теләмичә генә чакырды Андрей.

— Ә ник? Без менә монда гына... Безгә ни, почмак та ярый!..

«Ник инде менә тинтәкләнеп Казан бичарасы булып кылана?»

— Ихтыярың!

— Микробларны карарга бир әле.

Андрей сагайды.

— Нинди микроблар тагын? Бар, йокыңны туйдыр, Серега... Бернинди дә микроблар юк миндә.

— Соң ник яшерәсең аны? Корал яшереп сакламыйсың ич? Фән эше бу... Минем малай колакны тондырып бетерде: Андрей дәдәй бөтен микробларны бетермәкче була, ди... Андрей!..— Сергей күкрәгенә йодрыгы белән сукты, «галим»гә күзләре белән тишәрдәй булып карап, әйтте: — Алтын һәйкәл куячакбыз!.. Бөтен дөньяга даның китәр! Мин дә синең белән янәшә эшләдем бит!.. Андрюха!

Зоя Еринага, ул үзе дә исерекләрне өнәмәвенә карамастан, ире хакында авылда «галим» дип сөйләүләрен ишетү рәхәт иде. Чынлап кайгырудан бигрәк, җае чыккан саен зарланып алу гадәте буенча гына, болай диде ул:

— Шуның урынына ни дә булса башка бер әйбер биреп булмады микәнни? Юкса — микроскоп. Тапканнар нинди карар чыгарырга. Төннәрен йокламый әнә, тиләрә бу адәм. Шунда арзан гына тузан суырткыч биргән булсалар... Тузан җыям дисәң, берни юк, һаман да ала алмыйбыз.

— Кемгә карар чыгарырга? — диде Сергей, берни аңламыйча.

Андрей Еринның тәненә салкын йөгерде.

— Премия биргәннәр ич әле... Шул микроскоп инде...

Андрей күз бәләнме — ничек тә булса Сергейга ым какмакчы булган иде дә... әмма кая ул! Тегесе сарык бәрәнедәй Зояга карап катты.

— Нинди премия?

— Биргәннәрие ич инде сезгә премия...

— Кемгә?

Зоя бер иренә, бер Сергейга карады...

— Сезгә премия бирделәрме?

— Бирерләр алар премия, көт! Артыңнан куып җитеп тагын берне бирерләр. Премия, ди бит әле...

— Ә Андрейга, әнә ...удар хезмәте өчен микроскоп бирделәр...— Еринаның тавышы коточарлык дәрәҗәдә түбәнәйде — ул барысын да аңлаган иде.

— Бирерләр алар! — дип кызып кычкыра үзенең почмагыннан исерек Сергей.— Мин үткән айда йөз дә утыз процентка нәрәд яптым... төшенденме? Әнә Андрейдан сора, ул ялганларга ирек бирмәс...

Бер мизгелдә бөтенесе җимерелде дә төште, коточкыч тизлек белән әллә кая упкынга очты.

Андрей торып басты... Сергейны якасыннан өстерәп, тышка алып чыгып китте. Тышта тегенең җилкәсенә берне тамызды да әйтте:

— Өч сум бармы синдә? Акча алганчы?..

— Бар... Ә син ник сугасың миңа?

— Әйдә, кибеткә киттек. Саз бичурасы син, белдеңме? Ни пычагыма исереп өй борынча йөрисең?.. Их-ма... Күзле бүкән инде...

Бу төнне Андрей Ерин Сергейларда кунды. Аның белән икәү селәгәйләре акканчы эчтеләр. Акчалары беткәч, получкага кадәр дип, тагын кемнәндер бурычка алдылар.

Андрей тик икенче көнне, төш җиткәндә генә, өйгә кайтып керде... Хатыны өйдә юк иде.

— Кайда ул? — дип сорады улыннан.

— Шәһәргә китте, теге... ничек әле... комиссион товарлар кибетенә...

Андрей өстәл янына килеп утырды. Башын кулларына куйды да тынып калды. Озак дәшмәде ул.

— Тиргәдеме?

— Юк. Бик әз генә. Күпмелек эчтең?

— Унике сум. Аһ, Петька... улым...— Андрей Ерин тешләрен шыгырдатты, башын күтәрмичә, тирән ачынып, йөзен җыерды.— Эш андамыни соң?! Кечкенәрәк шул әле син, аңламыйсың...

— Аңлыйм — сатып кайтачак ул аны.

— Сатар. Әйе... Җылы туннар да кирәк. Йә, ярый соң, тун ди, ярар. Зарар юк... Кирәк инде анысы...

# УТЫРТТЫ

Агафья карчыкка улы Константин Иванович кайтып төште. Хатыны һәм кызы белән кайтканнар иде. Хәл белеп, ял итеп киту иде исәпләре. Яңавыл үзе зур авыл түгел, Константин Иванович таксида гына җилдертеп килеп төште бирегә, һәм алар бөтен гаиләләре белән озак кына вакыт машинадан чемоданнарын бушатып әвәрә килделәр... Шунда ук бөтен авыл белде: Агафьяга, гаиләсен алып, улы кайткан,— уртанчысы, Костя дигәне, үзе бай, үзе гыйлем иясе кеше.

Кичкә чаклы бөтен вак-төягенә кадәр белеп бетергәннәр иде: ул үзе кандидат икән, хатыны да кандидат, кызлары мәктәптә укый, Агафьяга электр самавыры, чәчәкле халат, агач кашыклар алып кайтканнар.

Шул ук кичне Глеб Капустиннарның болдыр төбенә ирләр җыелды. Глебны көттеләр.

Аның болдырына ирләрнең ни өчен шулай җыелуы һәм аларның нәрсә көтүләре аңлашылсын өчен, Глеб Капустин турында сөйләп алырга туры килә.

...Глеб Капустин — кырык яшьләрендә булыр — калын иренле, аксыл-сары кашлы, күп укыган, мәкерле бер мужик. Ничектер шулай булган инде.— Яңавылдан, үзе зур булмаса да, күренекле кешеләр күп чыккан: бер полковник, ике очучы, врач, корреспондент бар... Менә тагын килеп, кандидат Журавлев. Һәм ничектер шундый бер гадәт киткән: күренекле якташлары авылга кайтып төшкән кичне әлеге йортка халык килеп тулгач, кунакның нинди дә булса искитәрлек хәлләр хакында сөйләвен тыңлап яисә үз тормышлары хакында сөйләп кенә утырганда, Глеб Капустин килеп керә дә күренекле кунакны «утыртып» чыгып китә. Күп кеше аның бу эшен ошатмый, ә башка күбәүләр, бигрәк тә мужик халкы, Глебның күренекле кунакны «утыртуын» көтеп кенә торалар. Көтеп кенә дә тормыйлар, хәтта башта Глебның өе янына җыелалар да, аннары барысы бергә кунак кайткан йортка юнәләләр. Ни әйтәсең, спектакльгә йөргән кебек йөриләр иде шул. Үткән елны Глеб шулай полковникны «утыртты» — әй оста, әй шәп утыртты да соң! 1812 елгы сугыш турында сүз киткән иде... Мәскәүне яндыру турында боерыкны кем бирүен полковник белми булып чыкты. Дөресрәге, кайсыдыр бер граф икәнлеген хәтерли, ләкин фамилиясен ялгыштырып, Распутин дип ычкындырмасынмы... Глеб Капустин полков-

никка тилгән күк очып кунды, кунды да... утыртып та куйды. Өйдәгеләрнең һәммәсе ул чакны бик каты дулкынландылар, ә полковник исә хәтта әрләшә башлады... Графның фамилиясен тәгаен ачыклау өчен укытучының өенә йөгереп барып кайттылар. Хәлиткеч минутны көткәндә Глеб Капустинның йөзе кып-кызыл булган, үзе тик бер сүзне кабатлавын белә: «Тынычрак булыгыз, иптәш полковник, тынычрак, без Филида утырмыйбыз бит, дөресме?» — ди иде. Глеб җиңеп чыкты. Полковник йодрыгы белән башына суга, ул тәмам пошаман булган, кәефсезләнгән иде. Шушы хәл турында авылда озак сөйләделәр, бигрәк тә Глебның «Тынычрак булыгыз, иптәш полковник, тынычрак, без Филида утырмыйбыз бит, дөресме?» — дигән сүзләрен кабатлап утыруын искә төшерәләр иде. Глебка гаҗәпләнеп бетә алмадылар шул. Авыл картлары исә аның ни өчен шулай әйтүе белән кызыксыналар иде.

Глеб авызын гына ера. Һәм, әрсез күзләрен кыскалап, үчләнүен белә. Күренекле кешеләрнең әниләреннән берсе дә Глебны яратмый. Шөбһәләнәләр иде.

Һәм менә бу юлы кандидат Журавлев кайтып төште...

Глеб, эштән кайтып (ул такта яру мастерскоенда эшли иде), юынды, киемнәрен алыштырды... Ашап тормыйча гына болдырга халык янына чыкты.

Тартып җибәрделәр... Тегесе-бусы хакында аз-маз сүз алыштылар (Журавлев турында юри берсе-бер авыз ачмады). Шуннан соң Глеб бер-ике мәртәбә Агафья әбекәй йорты ягына күз салды да әйтте:

— Агафья әбекәйгә кунаклар кайтканмыни?

— Кандидат, ди, үзләре!

— Кандидатлар? — дип гаҗәпләнде Глеб.— О-һо!.. Ялан кул белән генә эләктерерлек түгел икән!

Җыелып торучылар авызларын ерды: кем — булдыра алмый, ә кем — булдыра да, янәсе. Үзләре түземсезләнеп Глебка карыйлар иде.

— Йә, әйдәгез, хәлләрен белик, алайса, кандидатларның,— диде Глеб, тыйнаклык саклап.

Кузгалдылар.

Глеб башкалардан алдарак атлый; үзен бик тыныч тота, куллары кесәдә, күзләрен кыскалап Агафья әбинең ике кандидат төшкән йортына карап-карап ала. Чыннан да, бер карасаң, мужиклар Глебны алып бара булып чыга бит. Үзара дошман саналган урамда яшәүчеләр арасында яңа бер сугыш чукмары пәйда булса, йодрык

сугышында танылган атаклы останы тегенең белән очраштырырга шулай алып бара торган булганнар.

Юлда күп сөйләшмәделәр.

— Алар кайсы өлкәдә кандидат? — дип сорады Глеб.

— Нинди белгечлек буенчамы? Анысын кем белгән... Минем хатын әйтте — кандидатлар, диде. Үзе дә, хатыны да...

— Була техник фәннәр кандидатлары, була — гомуми белем буенча, алары күбесенчә чүбек чәйнәү белән шөгыльләнәләр.

— Костя математиканы нык сөрә торган иде,— дип хәтеренә төшерде мәктәптә бергә укыган якташларыннан берсе.— «Бишле» генә ала иде.

Глеб Капустин үзе күрше авылда үскән һәм мондагы күренекле кешеләрне яхшы белми иде.

— Күрербез әле, күрербез,— дип читләтеп кенә әйтте Глеб.— Иясез эттән дә күбрәк алар хәзер.

— Такси белән килгәннәр...

— Абруйны сакларга кирәк ич! — дип көлде Глеб.

Кандидат Константин Иванович кунакларны шат каршылады, мәш килеп өстәл әзерләтте... Кунаклар исә, кандидат белән гәпләшеп, бергә үткән балачакларны искә алып, Агафья карчыкның өстәл әзерләвен тыныч кына көтеп утырдылар.

— Их, балачак, балачак,— диде кандидат.— Йә, дусларым, әйдәгез, өстәл янына утырышыгыз.

Барысы да өстәл тирәли урнаштылар. Глеб Капустин да утырды. Ул әлегә бер сүз эндәшми. Әмма күренеп тора — кунаклар өстенә ябырылырга әзерләнә ул. Үзе, елмайган булып, балачак хакындагы сүзләрне куәтләп куя, ә үзе һаман кандидатны күзәтә, җай эзли.

Өстәл артында сүз тагын да куерыбрак китте, Глеб Капустинны оныта да башлаганнар иде бугай... Ләкин шулчак ул кандидатка һөҗүм башлады.

— Кайсы өлкәдә тоҗырасыз үзегез? — дип сорады.

Кандидат аңлап җиткермәде:

— Кайда эшлимме?

— Әйе.

— Филфакта.

— Философия буенчамы?

— Алай ук түгел дә... Ярый, шулай дип тә әйтергә була.

— Кирәк нәрсә.— Глебның үзенә философия булуы кулайрак иде. Ул җанланып китте.

— Ә беренчеллек мәсьәләсе белән эшләр ничегрәк соң?

— Нинди беренчеллек? — Кандидат янә аңлап җиткермәде. Ул игътибар белән Глебка карады. Һәм барысы да Глебка борылып карадылар.

— Акыл һәм материя беренчеллеге.— Глебның чакыру ташлавы иде инде бу. Глеб хәзер илтифатсыз гына бер кыяфәттә чакыруны кабул итүләрен көтте.

Кабул итте кандидат аның чакыруын.

— Һәрвакыттагыча,— диде ул, елмаеп,— материя — беренчел.

— Ә акыл? — диде Глеб.

— Ә анысы — соңыннан. Нигә ул сезгә?

Глеб та елмайды.

— Минимумга кирәме бу? Сез гафу итегез, ...иҗтимагый үзәклрдән ерак яшибез без, җәелеп китеп бер гәпләшерлек кеше дә юк, ә сөйләшәсе килә. Авырлык югалуны философия хәзер ничегрәк билгели?

— Һәрвакыттагыча. Ни өчен — хәзер?

— Ләкин бу яңарак ачылган күренеш бит.— Глеб туп-туры кандидатның күзенә карап елмайды.— Шуңа күрә сорыйм да. Әйтик, натурфилософия аны бер төрле, ә стратегик философия бөтенләй башкача билгеләр иде...

— Андый — стратегик дигән — философия юк,— диде кандидат, үртәлә башлап.— Сезгә ни кирәк соң?

— Шулай анысы, әмма табигать диалектикасы дигән нәрсә бар,— дип тыныч кына дәвам иттерде Глеб; ул хәзер игътибар үзәгендә иде.— Ә табигатьне философия аңлата. Табигатьнең бер элементы буларак, күптән түгел авырлык югалу күренеше ачылды. Шуңа күрә сорыйм мин: философлар арасында аптырап һәм югалып калучылар юкмы?

Кандидат ихлас күңелдән көлде. Әмма ул берүзе көлә иде... Шунлыктан уңайсызланып калды, хатынын чакырды.

— Валя, кил әле, монда безнең... бик сәер сүз китте!

Валя өстәл янына килде, әмма кандидат Константин Иванович үзен һаман да уңайсыз хис итә, чөнки кешеләр аңа карый һәм ничек җавап бирер дип көтә иде.

— Әйдәгез, сүз нәрсә турында баруын ачык билгелик.

— Яхшы. Икенче сорау: кайбер Төньяк районнарындагы шаманлык күренеше проблемасына сез ничек карыйсыз?

Кандидатлар көлеп җибәрделәр. Глеб Капустин да елмайды. Кандидатларның көлеп туктауларын сабырлык белән көтте.

— Әйе, әлбәттә, андый проблеманы юк дип санап, күз йомарга мөмкин. Мин дә сезнең белән бергә рәхәтләнеп көләргә әзер...— Глеб, киң күңеллелек күрсәтеп, янә елмайды. Бигрәк тә кандидатның хатынына, үзе дә кандидат ханымга карап елмайды ул.— Ләкин проблема аңа карап кына проблема булудан туктамый, дөрес бит?

— Сез боларны чынлап сөйлисезме? — дип сорады Валя.

— Сез рөхсәт итсәгез,— Глеб Капустин, аягөсте басып, кандидат ханымга тыйнак кына баш иде һәм кызарынып китте,— глобаль характердагы мәсьәлә түгел, билгеле. Әмма, безнең кара халык күзлегеннән караганда, белү зыян итмәс иде.

— Ә нинди сорауга? — дип гаҗәпләнде кандидат.

— Шаманлык проблемасына синең мөнәсәбәтең,— диде Валя һәм ирексездән тагын көлеп җибәрде. Ләкин шунда ук тыелып, Глебка: — Гафу итегез, зинһар,— диде.

— Зарар юк,— диде Глеб.— Мин аңлыйм, бу соравым, бәлки, сезнең белгечлек буенча түгелдер дә...

— Юк ул — андый проблема! — дип кырт кисте кандидат. Кирәкмәс иде, юкка алай итте.

Хәзер инде Глеб көлеп җибәрде һәм әйтте:

— Юк дигәнгә хөкем дә юк анысы!

Мужиклар кандидатка борылып карадылар.

— Хатын арбадан төшсә, атка җиңел була,— дип өстәде Глеб. Проблема юк, ә тегеләр...— Глеб куллары белән ниндидер сәер хәрәкәт ясап күрсәтте,— бии бирә, дөңгерләрен кага тора... Шулаймы? Әмма, бик теләгәндә...— Глеб соңгы сүзне кабатлап әйтте: — бик те-лә-гән-дә аларны юк дияргә була. Дөресме? Чөнки, әгәр дә... Ярый! Тагын бер сорау: Айның гакыл эше булуына сез ничек карыйсыз?

Кандидат эндәшми-нитми Глебка карап торды. Глеб дәвам иттерде:

— Галимнәр Ай ясалма орбита буенча йөри дип фараз итәләр, Ай эчендә гакыллы затлар яшәве ихтимал дигән фикер дә юк түгел...

— Йә,— диде кандидат,— шуннан нәрсә?

— Табигый траекторияләрне күздә тотып башкарган исәпләүләрегез ни сөйли? Космос турындагы гыйлем,

гомумән алганда, кайсы юнәлештә үзенең тулы кулланылышын таба ала?

Мужиклар Глебны игътибар белән тыңлап утырдылар.

— Фикерне эшкә җигеп уйлап караганда, космостагы ул күршебезгә, дип әйтик, кешеләрнең торган саен ешрак барып йөриячәкләрен күздә тотып, әлеге акыллы затларның, бердәнбер көнне тәкатьләре төкәнгәч, безнең янга чыгу ихтималлыгы инкарь ителми. Бер-беребезне аңлауга без әзерме?

— Сез моны кемнән сорыйсыз?

— Сездән инде, фикер ияләреннән...

— Ә сез үзегез әзерме?

— Без фикер иясе түгел, аңа безнең хезмәт хакыбызның буе җитми. Әмма, әгәр кызыксынасыз икән, безнең сала халкының кайсы юнәлештә уй йөртүен әйтә алам. Әйтик, Ай өстенә гакыллы зат килеп чыкты ди... Нишләргә кушасыз безгә шул чакта? Эт булып өрергәме? Яисә этәч булып кычкырыргамы?

Мужиклар көлеп җибәрделәр, кузгалышып алдылар. Һәм янә игътибар белән Глебка текәлделәр.

— Ләкин безгә бер-беребезне ничек тә булса аңларга кирәк. Дөрес бит? Ә ничек? — Глеб сораулы карашын халыкка төбәп, дәшми торды.— Мин болай тәкъдим итәм: ком өстендә безнең кояш системасының сызымын сызып, мин Җирдән килдем, дип төртеп күрсәтәм. Һәм шуннан соң, скафандр кигән булсам да, минем дә башым бар икәнен һәм мин үзем дә гакыллы бер зат булуымны аңлатам. Шуны раслау өчен аның үзенең кайда яшәвен белдереп, башта Айга, аннары аның үзенә төртеп күрсәтергә мөмкин. Акылга ятышлымы? Без шул рәвешчә күршеләр булуыбызны ачыкладык, ди. Әмма бары шунысын гына! Алга таба, бүгенге дәвердә сез күргән кыяфәткә кергәнче, мин нинди законнар нигезендә барлыкка килгән һәм нинди үсеш юллары кичкән,— шуны аңлату сорала...

— Алай икән.— Кандидат, урыныннан кузгалып, хатынына мәгънәле карап куйды.— Бик кызыклы бу. Йә соң, нинди законнар нигезендә?

Монысы да кирәкми иде, чөнки аның ул мәгънәле карашын күрми калмадылар; Глеб күккә очып менде... Һәм югарыдан, күккә ашкан җиреннән, кандидатка китереп орды. Авылның күренекле кешеләре белән гәпләшкәндә һәрвакыт әнә шундый бер мизгел — Глебның югары очып менгән чагы була. Ул, күрәсең, үзе дә шул миз-

гел килүен көтә, аны сизенеп, шатлана торган булгандыр, ник дисәң, эш шуннан соң алга таба үзе шуып бара иде.

— Хатыныгыз да көлсен әле, иеме? — диде ул. Тыныч кына әйтте, әмма үзенең эчендә бөтен нәрсә калтырый иде.— Ярый торган эш... Тик, әйдәгез, башта газета гына булса да укырга өйрәник әле, ә? Ничек уйлыйсыз? Кандидатларга да комачау итми, диләр аны...

— Туктагыз әле сез!.. Тыңлагыз әле...

— Тыңладык инде без. Кем әйтмешли, татыдык ул ләззәтне. Шуңа күрә, әйтергә рөхсәт итегез, кандидат әфәндем: кандидатлык — сатып алган костюм түгел бит ул. Костюмны гына ул бер аласың да беткәнче синеке була. Хәтта аны да әле вакыт-вакыт чистартырга кирәк. Ә кандидатлыкны,— әгәренки аның костюм булмавы белән килешәбез икән,— бигрәк тә... даими яңартып торырга кирәк.— Глеб кычкырмый, ә басым белән, туктамый сөйли,— ул инде ычкынган иде. Кандидатның исә йөзенә карарга да авыр: ул бөтенләй югалып калган, әле хатынына, әле Глебка, әле ирләр ягына күз ата... Мужиклар аңа карамаска тырышалар.— Әлбәттә, безне монда шаккатыру кыен түгел: өй янына таксида җилдертеп кайтасың да, багаж бүлегеннән биш чемоданны тартып чыгарасың... Әмма информация ташкынының бүген һәр җирдә тигез таралуын сез онытмасагыз икән. Юкса кире якка шаккатыруыгыз да ихтимал. Алай да була ул. Кандидатларны монда сыңар күз белән дә күргәннәре юк дип уйлаучылар да булырга мөмкин, ә монда кандидатларын да, профессорларын да, полковникларын да күргәннәр инде. Һәм алар турында яхшы истәлекләр саклыйлар, ник дисәң, алар үзләре, кагыйдә буларак, бик гади кешеләр. Шуңа күрә, кандидат иптәш, минем сезгә киңәшем шул: җиргә ешрак төшегез. Валлаһи, моңа тәпле нигез бар. Өстәвенә, хәвеф-хәтәре дә азрак — егылсаң да бик авыртырлык булмый.

— Моны «мичкә тәгәрәтү» дип атыйлар,— диде кандидат.— Син нәрсә, чылбырдан ычкындыңмы әллә? Дөресен генә әйткәндә, нәрсә...

— Белмим, белмим,— дип ашыгып бүлдерде аны Глеб,— белмим, сез ничек атый торгансыздыр,— минем исә утырып чыкканым да, чылбырлап куелганым да юк. Ник әле? Биредә,— Глеб мужикларга күз йөртеп чыкты,— берәүнең дә утырганы юк — аңлый алмаслар үзегезне. Әнә хатыныгызның да гаҗәпләнүе йөзенә чыккан... Ә аннары кызыгыз ишетер. Ишетер дә, Мәскәүгә кайткач, кемгә дә булса «мичкә тәгәрәтә» башлар. Шул

рәвешчә, бу жаргон сүзегез, кандидат иптәш, үзегезгә күңелсезлекләр китерергә мөмкин. Барлык чаралар да ярый дип ялгышасыз, ышаныгыз миңа,— килешми алай. Кандидатлык минимумын тапшырганда сез профессорга «мичкә тәгәрәтмәгәнсез» бит, дөресме? — Глеб торып басты.— Һәм шулай ук «одеялны да үзегезгә таба тартмагансыз», «борынга да тондырмагансыз». Ник дисәң, профессорларны ихтирам итәргә кирәк,— чөнки язмыш аларга бәйле. Ә безгә сезнең язмыш бәйле түгел, безнең белән «борынга тондырыш» уйнарга да мөмкин. Шулай бит? Әмма ялгышасыз. Без дә монда азмы-күпме «сукалыйбыз». Газеталар да укыйбыз, китаплар укыштырган чаклар да булгалый... Хәтта телевизор да карыйбыз. Һәм, беләсегез килсә, КВНга да, «13 урындык» кабакчыгы»-на да алай бик үк һушыбыз китми. Ник, дисезме? Чөнди анда да шул ук мин-минлек. Ни бирсәң дә, йотарлар әле, янәсе. Нишлисең бит, йоталар да шул. Тик анда даһилар гына җыелган дип уйларга кирәкми. Кайберәүләр аңлый моны... Тыйнаграк кирәк.

— Иң типик демагог һәм яла ягучы,— диде кандидат хатынына.— Үзенә барысын да җыйган...

— Туры тимәде. Гомерем буе бер генә кешегә дә аноним хат язып, яла якканым юк.— Глеб мужикларга борылып карады — алар моның дөрес икәнен беләләр иде.— Хак сүз әйтмәдегез, кандидат иптәш. Минем нинди үзенчәлекле сыйфатым бар — аңлатып бирimme?

— Аңлатып бирегез.

— Борынга чиртергә яратам мин. Ә ник? — Үзеңне кешеләрдән өстен куйма! Тыйнаграк кирәк, кадерле дуслар!..

— Безнең тыйнаксызлыгыбызны нәрсәдә күрдегез соң сез? — дип сорады Валя, түземлеге бетеп.— Нәрсәдә күренде әле ул?

— Ә менә үзегез генә калгач, яхшылап уйларсыз әле. Уйларсыз һәм аңларсыз.— Глеб кандидатларга хәтта кызганган сыманрак карап куйды.— «Бал», «бал», дип йөз тапкыр кабатларга мөмкин, ләкин аннан гына авызга тәм керми. Моны аңлау өчен кандидатлык минимумы тапшыру да соралмый, дөресме? Барлык мәкаләләрдә йөзләрчә тапкыр «халык» сүзен кулланырга мөмкин, ләкин аңа карап кына кешегә белем өстәлми. Шуңарга күрә, халык арасына чыккан чакта азмы-күпме дәрәҗәдә җыйнаграк, әзерлеклерәк булырга кирәк, дип әйтер идем мин. Югыйсә, бик җиңел генә ахмак хәлендә торып калырга да мөмкин. Исән булып торыгыз. Халык арасында

ялыгыз күңелле үтсен.— Глеб, борын астыннан гына елмайган килеш, ашыкмый гына өйдән чыгып китте. Күренекле кешеләр яныннан ул һәрвакыт шулай ялгызы гына чыгып китә торган иде.

Соңрак, кандидатлар яныннан кузгалгач, мужикларның юлда ни сөйләүләрен ул ишетмәде.

— Сырт буйларына ничек сыптырды?! Чаялык та бар инде үзендә, эт җан! Ай турында ул кадәресен каян белә диген!

— Утыртты шул.

— Сүзен-иенен табып кына тора бит!

Һәм мужиклар, хәйран калып, башларын чайкадылар.

— Чая да инде, мәлгунь. Бичара Константин Иванычны ничек китереп терәде, ә?.. Каплый да куя авызын, кәефең ничегрәк дип тә сорамый! Ә тегесе, Валяны әйтәм, авыз ачып, сүз дә әйтә алмады.

— Ә нәрсә әйтәсең? Берни дә әйтә алмыйсың. Костяны әйтәм, ул әйтмәкче иде дә... Тегесе моның бер сүзенә биш сүз белән җавап кайтара.

— Ни генә димә, чая инде, чая, эт җан!..

Ирләрнең тавышларында кандидатларның хәленә керү, аларны кызгану да сизелә кебек иде. Ә Глеб Капустин аларны элеккечә үк гаҗәпләндерә, хәйран итә, сокландыра иде хәтта. Хәер, дөресен әйтик, ярату хисе юк иде биредә. Глеб мәрхәмәтсез кеше, ә андый кешене беркем дә, беркайчан да яратканы юк әле.

Иртәгесен эшкә килгәч, Глеб Капустин ирләрдән илтифатсыз гына (уйнап маташуы бу) сорап куячак:

— Йә, кандидатның кәефе ничегрәк анда?

Һәм борын астыннан гына елмаячак.

— Утырттың син аны,— диячәкләр, Глебка карап.

— Зарар юк,— дип шәфкатьле кешедәй әйтәчәк Глеб.— Файдага гына ул аңа. Вакыты бар, уйлансын бераз. Юкса, әллә кемгә куеп йөриләр үзләрен...

# ЕЛАН АГУЫ

Тулай торакта яшәүче Максим Волокитинга хат килеп төште. Энисеннән иде ул хат. «Хастага тардым, улым. Арканы турайтып булмый, башым тезгә тия инде — мур кыргыры, радикулит, диләр. Елан агуы белән уарга киңәш итәләр, ә ул юк бездә. Улым, син аптекалардан

сораштыр әле, бәлки, сездә бардыр. Кычкырть... авырта — түзәр хәл юк. Иренмичә генә эзләп кара әле, улым...»

Максим башын тотып уйга калды. Йөрәге авыртып китте — әнисе бик тә кызганыч иде. Ул әнисенә хатны сирәк язуына үкенде, гомумән, аның алдында үзен гаепле тойды. Анасы хакында соңгы вакытта сирәгрәк уйлый, төннәрен төшендә дә күрми башлаган иде... Һәм менә анасы яшәгән тарафтан кара кайгы шәүләсе калыкты.

Якшәмбе көн иде. Максим, кешелеккә дигән костюмын киеп, якындагы аптекага юнәлде.

«Ул агуның, мөгаен, ниндидер бер исеме бардыр инде, шартын китереп сорар өчен беләсе иде бит».

Әмма, сорарлык кеше булмаганга, сораштырып тормады.

Аптекада кеше күп түгел иде. Максим прилавка артында ярыйсы гына чибәр кызны күреп алды да шуның янына килде:

— Сездә елан агуы бармы?

Кыз ниндидер порошокларны санап тора иде. Бер секундка гына тукталып, онытмас өчен соңгы санны пышылдап алды, аннары Максимга күз төшереп, «юк» диде дә тагын санарга керешге. Максим бераз көтте, елан агуының фәнни телдә ничек аталуын сорамакчы итте, тик дәшмәде — кыз бик тә эш белән мәшгуль иде.

Икенче бер аптекада шундый сөйләшү булып алды:

— Сездә елан агуы бармы?

— Юк.

— Ә буламы ул?

— Була, тик сирәк.

— Ә аны каян табарга икәнлеген, бәлки, сез беләсез булыр?

— Юк, каян табарга икәнлеген белмим.

Җавап бирүче какча гәүдәле, очлы борынлы, тәбәнәк маңгайлы кырык яшьләрендәге бер ханым иде. Маңгай тиресе аның шулкадәр юка һәм ак, тире аша хәтта сөяге күренә кебек иде. «Юк», «белмим» дип әйтү бу ханымга канәгатьлелек хисе бирә кебек тоелды Максимга. Ул аңа төбәлеп катып калды.

— Нәрсә? — диде тегесе.

— Ә кайда була соң ул? Бөтен шәһәрдә юк нәрсәмени?!

— Белмим,— дип тагын шул ук сәер канәгатьлелек белән кабатлады хатын.

Максим урыныннан кузгалмады.

— Нәрсә тагын? — диде ханым. Алар бер читтәрәк булганга, сөйләшүләрен берәү дә ишетми иде.

— Ә нидән сез шундый ябык? — дип сорады Максим. Болай әйтерен ул үзе дә көтмәгән һәм ни өчен соравын да белми иде,— үзеннән-үзе ычкынып китте. Бигрәк тә сөйкемсез ханым иде шул.

Көтелмәгән бу сораудан хатынның күзләре челт-мелт килә башлады.

Максим борылып аптекадан чыгып китте.

«Нишләргә икән?» — дип уйлады ул.

Аптекалар бер-бер артлы очрый тора, төрле кешеләр бер үк төрле җавап бирә: «юк», «юк шул».

Бер аптекада Максим пыяла прилавка артында егет кешене очратты.

— Юк,— диде егет.

— Әйт әле, ә ул фән телендә ничек атала? — дип сорады Максим. Егет ни өчендер үзен «үтә гыйлем» кеше итеп күрсәтергә вакыт дип уйлады — бер җирдә озак басып торып ялыккан иде, күрәсең.

— Фән телендәме? — дип сорады ул, елмаеп.— Ә рецептта ничек язылган? Ничек язылган булса, шулай атала да.

— Рецепт юк миндә.

— Ник сорыйсыз соң, алай булгач? Болай гына ул тереклек суын да сорап йөрергә була.

— Нәрсә, рецептсыз бирмәячәкләрмени? — диде Максим акрын тавыш белән һәм үзен аз гына калтырата башлавын тойган хәлдә.

— Юк, егетем, бирмәячәкләр.

Менә шулай, үзен олыга санап, «егетем» дип әйтүе белән ул Максимны чыгырыннан чыгарды.

— Нинди акыллы баш син! — диде ул, тирән көрсенеп.— Шундыйлар дөньяга ничек туа икән!..

Максим урамга чыкты, тәмәке кабызды.

Каршында, урам аша, элемтә бүлеге бар иде. Максим кызуланып сигаретын тартып бетерде, бүлеккә кереп, анасына телеграмма сукты: «Елан агуын салдым. Максим».

«Бөтен шәһәрнең астын өскә китерермен — табармын»,— дип уйлады ул, урамнан атлый-атлый. Елан агуын таба алса, анасы сәламәтләнәчәк кебек тоела иде аңа.

Бер бик зур аптекада Максим тәвәккәлләп тулы тәнле бер матур ханым янына юнәлде. Башкалардан ягымлырак күренә иде ул.

— Миңа елан агуы кирәк иде.

— Юк шул,— дип җавап бирде ханым.

— Алайса, начальнигыгызны чакырыгыз.

Ханым гаҗәпләнеп аңа текәлде:

— Ни өчен?

— Аның белән сөйләшергә телим.

— Чакырмыйм мин аны — файдасыз эш. Ул сезгә ярдәм итә алмый. Бездә андый дару юк.

Максимның бу ханымны үпкәләтәсе, йөзенә бәреп дорфа сүз әйтәсе килде. Аның ачуын соң чиккәчә кабартканы да әлеге агуның булмавы түгел, ә аларның барысының да күңел кайтаргыч бер гадилек белән, ансат кына «юк» дип әйтүләре иде.

— Начальнигыгызны чакырыгыз! — дип кистерде Максим. Һәм кинәт йомшарып, кызганыч тавыш белән өстәде: — Минем әнием авырый.— Бу минутта ул хәтта үз-үзенә җирәнгеч иде.

Ханым рәсми тон белән сөйләшүен калдырды.

— Елан агуы хәзергә бездә юк, чынлап әйтәм сезгә. Мин сезгә бал кортыныкын бирә алам. Аңарда нәрсә, радикулитмы?

— Әйе.

— Бал кортыныкын алыгыз. Елан агуы гел үк кирәк тә түгел.

— Бирегез.— Максим җебеп китүе өчен ояла иде инде.— Ул да ярдәм итәме?

— Рецептыгыз бармы сезнең?

— Юк.

— Ничек юк?..

— Нәрсә?

— Рецептсыз ярамый, бирә алмыйм.

Максим коелып төште.

— Ул теге кечкенә рецептмы? Нәни генә кәгазь кисәге...

Ханым ирексездән елмаеп куйды:

— Әйе, әйе. Рецептны врач язып бирә, ә без...

— Миңа болай гына бирегез, ә?.. Ә мин рецептны сезгә иртәгә китерермен. Бирегез инде, ә?..

— Булмый, егеткәем, бирә алмыйм.

Урамга чыккач, Максим, ни эшләргә икән, дип озак баш ватты. Йөри торгач, елан агуын кайдадыр очрата калса да, рецептсыз барыбер бирмәячәкләр. Монысына шик юк. Башта рецепт табарга кирәк.

Өйгә кайтканда, почтага кереп, анасына тагын бер телеграмма җибәрде: «Ә бал корты агуы кирәкме? Максим».

Икенче көнне иртәнге сәгать тугызда ул, төзелешкә

барып, эштән китәргә рөхсәт алды да поликлиникага юнәлде.

Акка буялган пыяла стенада — тәрәзә, аның артында актан киенгән кыз. Ул бик озаклап Максимга карточка тутырды, шуннан соң аңа талон бирде. Максим талонга карады — чираты ундүртенче, унөч тә утызга.

— Ә якынрак вакытка юкмы?

— Юк.

— Кызыкай, матурым...— Максим янә дә кызганыч тавыш белән сөйли башлавын тойды, әмма тукталып кала алмады.— Кызыкай, дим, якынрак сәгатькә бирегез инде? Зинһар. Бик кирәк иде.

Кыз, күтәрелеп карамый гына, талоннарны актарды, берсен сайлап алып, Максимга сузды. Шуннан соң гына аңа карады. Максимга ул эчтән генә елмаеп куйган кебек тоелды.

«Җаныкаем минем,— дип уйлады күңеле нечкәргән Максим.— Көл әйдә, көл — талон бездә инде». Аның чираты алтынчы, сәгать унбергә иде.

Врач кабинеты янында унлап авыру утыра. Максим олы яшьтәге бер ир кеше янәшәсенә утырды. Ул кешенең күзләренә шул дәрәҗәдә өметсезлек сарылган иде ки, аны күргәч, ирексездән, «һәммәбез дә барыбер үләсе» дигән уй килә иде.

«Китереп кыскан абзыйны»,— дип уйлады Максим. Һәм шулчак анасы исенә төште, һәм ул түземсезлек белән докторны көтә башлады.

Доктор килде. Ир кеше, үзе яшь әле.

Кабинеттан хатын-кыз чыкты.

— Беренче чират кемнеке?

Берәү дә урыныннан тормады.

— Минеке,— диде Максим һәм ниндидер бер кодрәт аны урыныннан куптарып кабинетка алып баруын тойды.

— Сезнең чиратыгыз беренчеме? — дип сорады аңардан әлеге ир кеше.

— Әйе,— диде Максим нык тавыш белән һәм көр күңелле, үз фикеренчә, бик тә үткер егет кыяфәтендә кабинетка килеп керде.

— Нәрсә? — диде доктор, аңа карамыйча гына.

— Рецепт,— диде Максим, өстәл янына утырып.

Доктор никтер якты чырай күрсәтмәде, күтәрелеп карарга да ашыкмады.

— Кичә, күрәсең, нык салгандыр,— дип сәбәбенә төшенгәндәй булды Максим да.

— Нинди рецепт? — Доктор һаман ниндидер кәгазьләрне актаруында булды.

— Елан агуына.

— Кай җирегез авырта соң? — Доктор күтәрелеп карады.

— Мин түгел. Минем анам авырый, радикулит белән. Врачлар аңа елан агуы белән дәваланырга киңәш иткәннәр.

— Йә, шуннан?..

— Ә рецепт юк. Рецептсыз, үзегез беләсез, беркайда да бирмиләр.— Максимның үзенә барысын да бик шәп аңлата кебек тоела иде.— Шуңа күрә мин сорыйм: миңа рецепт бирегез.

Максим нәрсәсе беләндер докторның кызыксынуын уятты.

— Әниегез кайда яши?

— Красноярск краенда. Авылда яши.

— Алаймы?.. Һәм, димәк ки, рецепт кирәк?

— Кирәк.— Максимга доктор белән сөйләшүе җиңел: аңа доктор ошый иде.

Доктор сестрага борылып карады:

— Кирәк булгач, бирәбез, димәк ки. Шулаймы, Клавдия Николаевна?

— Бирергә кирәк, әлбәттә.

Доктор рецепт язды.

— Ул дару сирәк була,— диде ул.— Егерме җиденчегә барып кара. Беләсеңме, кайда? «Прибой» кинотеатрына каршы. Шунда булуы ихтимал.

— Рәхмәт.— Максим докторның кулын кысты да кабинеттан канатланып диярлек чыгып китте — аңа шундый җиңел һәм рәхәт иде.

Егерме җиденчедә дару юк иде.

Максим рецептны бирде дә, тын да алмыйча, аптекарьга карап торды.

— Юк,— диде тегесе һәм чал чәчле башын чайкады.

— Ничек юк?

— Менә шулай, юк.

— Минем рецептым бар лабаса. Менә ич ул — рецепт!

— Күрәм мин.

— Ни сөйлисең син, агай? — диде ниндидер кыйналган тавыш белән Максим.— Миңа бик кирәк ул агу.

— Юк дим бит, юк — каян алыйм ди мин аны? Аңлый булырсыз бит сез — елан агуы юк бездә.

Максим, урамга чыгып, стенага аркасы белән сөялде

дә урамнан үтүчеләргә битараф бер кыяфәт белән карап тора башлады. Кешеләр аның яныннан өзлексез агым булып үтә дә үтә... Максим исә күзен алмыйча аларга карый, ә үзе аларны уена кертми иде.

Аннары Максимның башына бер фикер килде. Ул стенадан җәһәт кенә аерылды да шәһәр үзәгенә юл тотты. Цирк ягына иде аның юлы.

Цирк ишеге төбендә аны вахтер каршылады.

— Сезгә кем кирәк?

— Байкалов Игнат.

— Аларның репетиция вакыты.

— Шуннан ни булган?

— Репетиция дим!.. Ни булсын? — Вахтер кертмәскә исәп итте.

— Китегез эле моннан! — Максим, ачуы килеп, картны җиңел генә бер читкә какты да эчкә атлады.

Буш, яңгыравык зал аша үтте.

Арена уртасына галәмәт таза бер агай чыгып баскан, ә аның җилкәсендә — берсе өстендә икенчесе — курчактай зифа ике хатын-кыз.

Максим бер читтәрәк тәлинкәләр чөеп уйнаган кеше янына килде.

— Миңа Байкаловны ничек табарга икән?

Теге кеше, барлык тәлинкәләрен тотып, кулына җыйды:

— Нәрсә?

— Миңа Байкаловны күрергә кирәк.

— Ул икенче катта. Ә ник кирәк?

— Болай гына... Минем якташ ул.

— Әнә теге баскычтан югары менегез.— Кеше тагын тәлинкәләрен һавага чөйде.

Игнатий ниндидер мангул белән көрәшеп маташа. Мангул коточкыч зур гәүдәле иде.

— Игнат! — дип дәште Максим.

Игнатий мангулның җилкәсеннән төште.

— Максим!.. Саумы! — Игнатий көрәштән кызган, тирләп чыккан иде.— Син монда ничек кердең? — Ул кулы белән билен угалап алды.

— Каезладымы?

— Шул шул, каезлый. Үгез кебек таза, ә көрәшә белми.

— Син аны җиңә аласыңмыни?

— Телисеңме, күрсәтәм?

— Кирәкми. Игнат, мин синең яныңа эш белән килдем. Хат алдым,— әнием авырый. Елан агуы табарга

кирәк... Бөтен шәһәрне әйләнеп чыктым — бер җирдә дә юк. Бәлки, синең белгән кешеләрең бардыр?.. Бәлки, нинди дә булса таныш врачың...

Игнатий уйга калды:

— Шайтан белсен... Хәзер генә әйтүе кыен. Әгәр элегрәк килгән булсаң. Мин иртәгә китәм бит. Өйгә кайтам ич!

— Өйгә?

— Соң!

— Ялгамы әллә?

— Соң.

Максим якташына тирән сагыш катыш көнләшү белән карап алды:

— Яхшы.

— Мин бүген берәүләрдән сорап карармын. Элегрәк кирәк иде...

— Элегрәк аның кирәге юк иде шул.

— Аңлашыла. Кыскасы, бүген мин шунда барып карыйм. Әмма ышандыра алмыйм, Максим.

Максим башын селкеп куйды:

— Ярар, эшеңне дәвам иттер. Тагын эзләп карыйм әле.

Игнатийга ни өчендер уңайсыз булып китте:

— Мин барып килермен, Максим. Бәлки, табылыр...

— Син өйгә күпкәме?

— Ике атнага. Ә аннан соң Гагрыга.

— Анда әни янына да кереп чык әле... Әйт: дару табып җибәрермен. Кереп чык.

— Әлбәттә! Син бик кайгырма әле. Бәлки, бүген табарбыз.

— Зарарсыз. Үзегезнекеләргә сәлам әйт. Күптән булганың юкмы?

— Биш еллап инде.

— Ә мин ике ел. Анда бөтен нәрсә икенчедер инде...

— Әйе.

— Ярар, эшлә.

Максим цирктан чыкты да, егерме җиденче аптекадан килгәндәге тәвәккәллек белән, яңадан шунда китте.

Карт аптекарь янына килеп басты:

— Мин сезнең начальнигыгызга керәм.

— Рәхим итегез,— диде карт ягымлы тавыш белән.— Әнә теге ишек. Ул хәзер үзендә.

Максим начальник янына керде.

Мөдирнең кабинетында берәү дә юк иде. Алдарак тагын бер ишекне күреп, Максим аны этеп җибәрде дә

кемнеңдер аркасына бәрдерде. Ишек артыннан: «Хәзер»,— дигән тавыш ишетелде.

Максим урындыкка утырды һәм елан агуын алмый торып моннан чыкмаска булды.

Тәбәнәк буйлы, мыеклы, симез яңакларын шоп-шома итеп — ялтырап торырлык булганчы — кырган, пөхтә һәм юантык гәүдәле кырык яшьләрендәге бер кеше килеп керде.

— Ни йомыш?

— Менә.— Максим аңа рецепт сузды. Йөрәге күкрәк читлегенә сыеша алмыйча шашып тибә иде.

Мөдир рецептны кулында әйләндереп торды:

— Аңламыйм...

— Миңа менә шундый дару кирәк.— Максимның йөзе чытылды — йөрәге дулый-сикерә иде.

— Бездә ул юк.

— Кирәк ул миңа. Минем әнием хәл эчендә.— Максим мөдиргә күзләрен челт йоммыйча карап тора: сизә, менә-менә яшьләре тамып төшәчәк.

— Соң, булмагач, мин нәрсә эшли алам?

— Кирәк ул миңа. Мин чыкмыйм моннан, аңладыңмы инде? Мин сез юха еланнарны күралмыйм!

Мөдир елмаеп алды:

— Монысы инде җитдирәк хәл. Табарга туры килер.— Ул телефон янына утырды да, номер җыя-җыя, кызыксынып Максимга күз төшергәләде. Максим күзләрен сөртеп өлгергән, тәрәзәгә карап утыра. Аңа инде оят, ул соңгы сүзләре өчен үкенә иде.

— Алле! — дип башлады сүзен мөдир.— Петрович? Саулыктамы? Әйе, мин бу. Карале, синдә...— бу урында ул ниндидер аңлашылмаган сүз әйтте,— юкмы?

Максимның йөрәге икегә ярылгандай булды.

— Кирәгие монда... бер егеткә... Карале, кара... Шәп егет, ярдәм итәсе иде.

Максим мөдирнең йөзенә күзен терәгән дә катып калган. Мөдир исе китмәгән кыяфәттә иреннәрен бөрештергән дә көтә.

— Бармы? Яхшы, мин аны хәзер җибәрәм... Нихәлләр бар?.. Һмм... Карале, син ни әйтерсең икән?.. Ни сөйлисең син? Шулай укмы?..

Ниндидер аңлаешсыз ләчтит сатарга керештеләр: кемдер урлашкан-урлашкан да тотылган, кемнедер урыныннан алганнар, хөкем итәргә телиләр. Максим идәнгә текәлеп утыра, күзләреннән яшь агып китүен тоя, әмма берни эшли алмый — ул елый. Бик арыды ул шушы ике

көн эчендә. Ул мөдирнең сүзе озаккарак сузылсын иде дип ходайга ялвара,— шул арада ул, бәлки, елавыннан туктарга өлгерер дә иде, югыйсә, оятыңнан җир тишегенә кереп китәрсең. Ә хәзер үк күзләрен сөртим дисә, хәрәкәтләнергә туры киләчәк, ул чакта инде мөдир аңа таба караячак һәм аның елаганын күрәчәк.

«Менә җирбит!» — дип тиргәде ул үзен. Әлеге мизгелдә ул шушы мөдирне беркайчан һәм беркемне дә яратмаганча ярата иде бугай.

Мөдир трубканы урынына куйды, Максимга күз төшереп алды. Максим төксе кыяфәттә бостон пиджагының җиңе белән битен сөртте дә сигарет алырга кесәсенә сузылды. Мөдир ләм-мим сүз ычкындырмады, язу язды да аягына басты... Максим да торды.

— Менә шушы адрес белән Вадим Петровичны табарсыз. Бик хафаланмагыз, терелер әниегез.

— Рәхмәт,— диде Максим. Тамагына төер утырган икән, шунлыктан аның «рәхмәт»е сызгырып кына чыкты. Ул, башын аска иеп, мөдиргә кул да бирмичә, кабинеттан чыгып китте.

«Менә нинди җирбит!» — дип тиргәде ул үзен. Аңа бик тә, бик тә оят иде.

Икенче көнне иртүк Максим янына Игнатий килеп җитте. Үзе белән су сибелгән асфальт урамнар шау-шуын һәм җиләслеген алып керде ул.

— Максим!.. Мин китеп барам! Менә ул агу — таптым.

Максим караватыннан сикереп төште:

— Кая киттең?

— Өйгә! Менә теге агу...

— Мин дә таптым кичәгенәк. Бер флакон.

— Соң, икәү булыр. Кирәге чыгар әле.

— Син хәзер үк китәсеңме?

— Соң. Ярый, хәерле! Әниеңә кереп чыгармын...

— Тукта, Игнат, мин сине озатам.

— Мине такси көтә...

— Мин бик тиз.

— Ярар. Бер аягың монда, икенчесе тегендә,— дип ашыгып кычкырды Игнатий.— Унбиш минут калды. Хатын минем вагон эчендә уылдыгын чәчә торгандыр.

— Ул андамыни инде? — Максим бүлмә буйлап бер аягында сикеренә, икенчесен чалбар балагына турылый алмый азаплана иде.

— Анда.

— Хәзер... хәзер. Йөгереп кенә кибеткә кереп чыгарга өлгермәбезме? Әнигә күчтәнәч җибәрергә...
— Син нәрсә! — дип кычкырып җибәрде Игнатий.— Мин хатынымны шпаллар өстеннән чабып тотармынмы?!
— Ярар, ярар...
Йөгереп такси янына төштеләр.
— Дускай,— дип ялынды Игнатий,— поездга ун минут... Кудырт җан-фәрманга. Хакын өчләтә түлим.
Машина җилдәй кузгалып китте.
Хатыны Игнатийны вагон янында көтә иде. Поезд кузгалырга минут ярым...
— Игнатий, бу... бу бернинди дә киртәгә сыймый,— дип күз яшьләре белән каршылады ул ирен.— Мин чемоданнарны чыгарырга дип тора идем инде.
— Тулы тәртип! — дип канәгать гөрелдәде Игнатий.— Максим, хуш! Кечкенәм, чебием, вагонга кер.
Поезд кузгалып та китте.
— Сау булып тор, Максим!
Максим вагоннан калышмады.
— Игнат, әнигә җиткер: мин, бәлки, тиздән үзем дә кайтып җитәрмен! Исеңдә тот, Игнат, онытма!
— Ю-у-к!
Максим тукталып калды.
Поезд кызулый башлады.
Максим янә Игнатийның вагонын куып җитте һәм тагын бер тапкыр кычкырды:
— Онытма, Игнат!
— Җиткерермен!
Перроннан кешеләр тарала башлады.
Ә Максим һаман поезддан күзен алмый басып тора.
...Перронда инде берәү дә калмады, ә Максим әле һаман басып торуында булды. Ул Игнатий киткән якка карый иде.

# ЯТ КЕШЕЛӘР

Шулай бервакыт Николай Икенче һәм аның нәселе турында язылган бер китапчык күземә чалынган иде. Шактый ук усал телле, әмма, минемчә, гадел язылган иде ул. Хәзер мин шул китаптан зур гына бер өзек китерәм. Ә аның нигә кирәк булуын соңрак аңлатырмын. Сүз патшаның туганнан туган абыйсы бөек князь Алексей хакында бара.
«Алексей балачагыннан ук этисе император Алек-

сандр Икенче тарафыннан флот хезмәтенә билгеләп куела һәм диңгез училищесына теркәлә. Ләкин ул, класска йөрү урынына, театр һәм трактир ише нәрсәләрдә француз актрисалары һәм биючеләренең шат компаниясендә сөйрәлүне артыграк күрә. Шуларның берсе, Мокур фамилиялесе, тәмам башын әйләндерә моның.

— Ни киңәш бирер идең,— дип сорый Александр Икенче хәрби министр Милютиннан,— Алексейны училищега дәрескә йөрергә ничек мәҗбүр итәргә?

Милютин болай дип җавап бирә:

— Бердәнбер чара, галиҗәнаб, Мокур ханымны укытучы итеп билгеләү. Шуннан соң бөек князьне училищедан чыгарып та булмас.

Менә шундый «укымышлы диңгезче»не аның бертуган абыйсы император Александр Өченче рус флотының башлыгы һәм хуҗасы — генерал-адмирал итеп билгеләргә җөрьәт иткән.

Броненосецлар һәм портлар төзү эше халык малына кул тыгарга яратучы һәр оятсыз бәндә өчен алтын ятмасы инде ул. Кәрт уенына һәм хатын-кызларга дөнья хәтле акча түгеп, мохтаҗлыктан башы чыкмаган генерал-адмирал Алексей рус флотын егерме ел буена «үзгәртеп кора». Үзе рәхәтләнеп, оятсыз рәвештә казнаны талый. Аның сөяркәләре һәм сөяркәләр белән тәэмин итүче кешеләре дә кимен куймыйлар.

Алексей диңгезчелек эшендә берни дә аңламый һәм үзенә тапшырылган әлеге тармак белән бөтенләй шөгыльләнми дә. Начальник буларак ул күрсәткән үрнәк бөтен флот буенча китә. Офицерларның караклыгы һәм наданлыгы, бер җәзасыз калып килгәнлектән, елдан-ел көчәя бара. Матросларның көнкүреше түзеп булмаслыкка әйләнә. Начальниклары һәрьяклап аларның өлешенә керә: ашау-эчүен, кием-салымын кыса. Ә мондый оятсыз талауга каршы матрос халкы фетнә күтәрергә уйламасын өчен, офицерлар аларны аяусыз җәза бирү һәм тупас мөгамәлә белән куркытырга тырышалар. Һәм шушы хәлләр, аз да түгел, күп тә түгел, егерме елдан артык дәвам итә.

Диңгезчелек идарәсе буенча бирелә торган бер генә подряд та шул килеш үтми; Алексей һәм аның сөйрәлчек хатын-кызлары ул акчаның яртысын яисә аннан да артыграгын йолкып (мин — «умырып» дип әйтер идем.— *В. Ш.*) алып калалар.

Япон сугышы башлангач, рус хөкүмәте Чили республикасыннан берничә броненосец сатып алырга уйлый.

Чили кораблары Европага килеп, Италиянең Генуя шәһәре янында туктый. Монда аларны рус диңгезчеләре килеп карый. Андый броненосецлар безнең флотның төшенә дә керми ул чакта. Чилилылар кораблар өчен кыйммәт сорамыйлар, үз бәясенә диярлек сатарга риза булалар. Һәм шуннан нәрсә? Бәянең арзанлыгы эшне боза да инде. Россия вәкиле Солдатенков ачыктан-ачык әйтеп бирә:

— Сез,— ди ул,— аз дигәндә дә өч тапкыр артыграк сорарга тиеш. Шулай булмаганда безгә мәшәкатьләнеп йөрүнең кирәге дә калмый. Һәр броненосецны саткан акчадан алты йөз мең сумны бөек князь үзендә калдырачак. Дүрт йөз меңне Балетта ханымга бирергә кирәк. Ә безнең диңгезчелек министрлыгы чиннары өлешенә нәрсә кала?

Рус ришвәтчеләренең мондый оятсызлыгына ачулары чыккан чилилылар, күрәләтә намуссыз арадашчылар белән сөйләшүләр алып барудан хөкүмәт баш тарта, дип белдерәләр. Японнар исә, русларның эше пешмәвен күреп, шунда ук броненосецларны үзләре сатып алалар. Соңыннан нәкъ менә шул броненосецлар Цусима янында безнең корабларны батыралар да инде.

Балетта ханым (Солдатенков чилилылардан дүрт йөз мең сумны аның өчен таләп итә) — француз актрисасы, Алексейның соңгы сөяркәсе. Бер генә предприниматель яисә подрядчик та, Балетта ханымга зур ришвәт бирми торып, бөек князь һич югы аны кабул итәр һәм тыңлар дип өметләнә алмый.

Бер француз моңарчы күрелмәгән диңгез торпедасы уйлап таба. Торпеда су өстендә куәтле өермә кузгатып, корабларны батыра ала. Француз үзенең торпедасын рус хөкүмәтенә тәкъдим итә. Аны Петербургка чакыралар. Әмма биредә алардан Алексей алдында тәҗрибә үткәрү өчен генә дә Балетта ханымга бүләк сыйфатында егерме биш мең сум акча сорыйлар. Французның ул кадәрле акчасы булмый һәм ул коры кул белән кайтып китә. Аның янына Парижга шунда ук япон чиновнигы килеп җитә һәм әлегә коралны кыйммәт бәягә сатып ала.

— Беләсегез килсә,— ди ул,— берничә ай элегрәк без сезгә шактый күбрәк түләгән булыр идек, әмма хәзер безнең үзебездә сезнекеннән көчлерәк торпеда уйлап табылды.

— Алай булгач, сез ник минекен сатып аласыз соң?

— Ул нәрсә русларга эләкмәсен өчен генә.

Кем белә, бәлки нәкъ әнә шундый торпеда «Петро-

павловск»ны әйләндереп каплагандыр, аның экипажын да, үз эшен белгән һәм диңгезче дип әйтеп була торган бердәнбер рус адмиралы Макаровны да һәлак иткәндер?

Гомеренең соңгы ун елында Алексей Балетта кулында курчакка әверелә. Ә элегрәк генерал-адмиральша булып Лейхтенберг герцогинясы Зинаида Дмитриевна (кыз чагындагы фамилиясе Скобелева — атаклы «ак генерал»ның кыз туганы) уйный. Диңгез идарәсе чиннары, Алексейны читләтеп, доклад белән туп-туры аның янына керә торган булганнар. Ә Алексей, һич исе китмичә, чибәркәе ни теләсә, шуңа кул куя биргән.

Генерал-адмиралның кәеф-сафа корып яшәвенә япон сугышы чик куя. Тын океанда японнарның тиз йөрешле крейсерлары һәм броненосецлары барлыгы, ә бездә исә «иске калошлар» гына булуы ачыклана. Генерал-адмиралның үзенә тапшырылган флотны ничек өйрәтүенә шәһадәтнамә кирәк булса, менә ул: японнар белән диңгез сугышында «Цесаревич»ның үз тупларыннан беренче тапкыр атуы була, шул сугышта дошман аны иләктәй тишкәләп бетерә. Офицерлар командалык итә белмиләр. Корабларда диңгез карталары булмый. Туплар атмый. Әледән-әле, ялгышып, үз судноларын батыралар яисә үзләре куйган миналарга барып эләгәләр. Тын океан эскадрасы, сай судагы кысла кебек, Порт-Артурда утырып кала. Аңа ярдәмгә адмирал Рождественский командалыгында Балтик диңгезе эскадрасын җибәрәләр. Адмирал, эшнең үз язмышы өчен хәтәр юнәлеш алуын күргәч, юлга чыгуның мәгънәсезлеген патшага сөйли — броненосецларда броняның өске ягы гына металлдан, ә асты агач икән. Патша шул вакыт Алексейга әйткән диләр:

— Син, абый, ике тапкыр күбрәк урлап та, чын броня ясатсаң, яхшырак булыр иде!

«Петропавловск»ның һәлакәтеннән соң Алексей бриллиантларга күмелгән сөяркәсе Балетта белән Петербург театрларының берсенә барып күренергә җөрьәт итә. Тамашачылар аларны чак үтерми кала. Әфлисун кабыклары, афишалар, кулларына ни эләксә, шуның белән өсләренә атып:

— Бу бриллиантлар безнең акчага алынган! Кайтарып бирегез! Безнең крейсерлар һәм броненосецлар ул! Китерегез бире! Безнең флот бу! — дип кычкыралар.

Алексей үз сараеннан чыга да алмый: урамда күренү белән, аңа сызгыра башлыйлар, каретасына пычрак ыргыталар. Балетта илдән чыгып таярга мәҗбүр була.

Ул үзе белән берничә миллион сум акча, исәпсез-хисапсыз санда асылташлар, сирәк очрый торган борынгы рус әйберләре коллекциясен алып китә. Соңгысы, күрәсең, Алексей белән алар икәүләп талаган рус халкыннан истәлек булсын диптер инде.

Цусима Алексейны бөтенләй аяктан ега. Дөнья яралганнан бирле беркайчан да, бер генә флотның да бу кадәр үк ахмак һәм мескен хәлдә калып җиңелгәне булмый әле. Калошны хәтерләткән суднолары, дошманга атып җиткерә алмаган туплары белән бергә меңнәрчә рус кешеләре диңгез төбенә китә. Алексей һәм аның иярченнәренең егерме ел кылган караклык эшләреннән дулкыннар өстендә йомычкалар гына калсын өчен японнарның берничә сәгать буе туптан атуы җитә. Төзүчеләрнең кабахәт рәвештә талаулары да, сәләтсез офицерларның наданлыклары да, аларга матросларның нәфрәте дә — барысы берьюлы өскә калкып чыга. Патшаның абыйсы матрос киемнәре һәм солдат шинеле кигән рус мужикларын Сары диңгез балыкларына туйганчы ашата!

Отставкага чыккач, Алексей урланган бөтен байлыклары белән чит илгә, үзенең Балеттасы янына китә. Парижда һәм башка күңелле шәһәрләрдә сарайлар сатып ала һәм, очраклы рәвештә салкын тиюдән үлгәнче, рус халкыннан урланган алтыннарны зиначы хатыннарга, эчүгә һәм бозык уеннарга түгә».

Менә шуларны укып чыктым да, үзебезнең көтүче Емельян дәдәй хәтергә төште. Иртә белән, әле кояш чыкканчы ук, авыл башыннан аның мәрхәмәтле, шаян, көчле тавышы яңгырый башлый:

— Әй, хатыннар, сыер малын чыгарыгыз! Сыер малын чыгарыгыз!

Язын, май аенда, шушы тавыш ишетелә башладымы, йөрәкне сөенечле хис биләп ала: тиздән җәй!

Аннары инде, соңрак, картайгач, ул көтү көтми башлады. Катунга кармак белән балыкка йөрергә хиресләнеп китте. Мин дә кармак салырга яратканга, затонда янәшә басып торган чакларыбыз да булгалады. Кармак җебенә карап тын гына басып торабыз да торабыз. Бездә калкавыч кую гадәткә кермәгән, кармак җебен күздән ычкындырмаска гына кирәк: җеп суда йөри башлады исә йә селкенеп китсә, тизрәк каптырып кал, була дигән сүз. Ә кармак җебен без кылдан үрә торган идек. Әмма моның өчен башта ат койрыгыннан ак кыл чүпләргә кирәк: атлар исә киреләнә, кайсыбер алаша арт аяклары белән тибеп тә җибәрә, шуңа күрә бу эштә җи-

тезлек кирәк иде. Мин Емельян дәдәйгә кыл чүпләп китерәм, ә ул, тез өстенә куеп, кылны ничек бөтерергә икәнен өйрәтә.

Мин Емельян дәдәй белән балыкка йөрергә ярата идем. Бу эшкә ул вак нәрсә дип карамый, ә күңел салып, җитди шөгыльләнә. Балык тотканда өлкәннәр теләсә ни кылана, шаулаша-көлешә башласа, шуннан да начары юк инде... Өерләре белән елым күтәреп киләләр дә тотыналар бугаз киереп акырышырга, шаулашырга; өч-дүрт сөзүдә бер чиләк балык тоталар да, шуңа бик канәгать булып, кире авылга юнәләләр: анда инде балык кыздырып, тамак «чылаталар».

Без, кая да булса аулаграк җиргә китеп, яланаяк суда торган килеш кармак салабыз. Басып тора торгач, салкын суда аяклар чымырдый башлый. Шулчак Емельян дәдәй:

— Тәнәфес, Васька,— ди.

Мин коры-сары җыеп киләм, без яр өстендә учак тергезәбез, аякларны җылытабыз. Емельян дәдәй, тәмәкесен көйрәтә-көйрәтә, ни дә булса сөйли. Аның диңгезче булганлыгын һәм япон сугышында катнашуын мин шунда белдем. Ул әле японнарда әсирлектә дә булган. Емельян дәдәйнең сугышта катнашуы мине гаҗәпләндерми — бездәге картларның һәрберсе диярлек кайчан да булса һәм кайда да булса сугышны үз башларыннан кичергән кешеләр. Ә менә бабайның диңгезче булуы һәм японнарда әсирлектә яшәве — бусы инде кызык. Әмма ни өчендер нәкъ менә шул хакта сөйләргә яратмый иде ул. Мин Емельян дәдәйнең кайсы корабта хезмәт итүен дә белмим: бәлки, ул әйтеп тә, мин онытканмындыр, ә бәлки, әйтмәгәндер дә. Сорашырга, төпченергә уңайсызлана идем, минем гомерем буена шул инде — ул ни сөйләсә, шуны тыңлыйм да — бетте-китте. Карт күп сөйләргә яратмый иде; берәр нәрсә хәтеренә килсә, сөйләп куя да, тагын — ләм-мим. Хәзер дә күз алдында тора әле ул: озын буйлы, ябык, әмма эре сөякле, яңак сөякләре калкып тора, ала-кола сакалы чуалып беткән. Карт кеше инде үзе, ә һаман әле алыптай күренә. Бервакыт шулай кармак сабы тоткан кулына карап-карап торды да, үзалдына елмаеп һәм кулына ымлап, сөйләп китте бу:

— Калтырый, үләт... Ә бит беркайчан картаймас төсле тоела идем үземә. Ай-яй, таза да идем инде! Егет чакта сал кудым. Манжурскида ялланып, Югары Кайтанга кадәр алып төшәбез салны, шәһәр халкы шуннан олау белән үзе ташый иде. Нуймада минем бер таныш

чибәркәй бар иде... тол хатын, акыллы иде үзе, кайбер кызларга биргесез иде. Ә Нуйманыкылар аның янына, ни, килеп йөрүемне ошатмыйлар, тамакларына таш булып утырганмын. Бигрәк тә ирләрнең эчләре поша. Ә мин ул тинтәкләргә төкерәм, уйламыйм да, йөрүемне беләм. Шул турыдан үткән саен, салны яр кырыенда туктатам да, аркан белән бәйләп, тегенең янына ашыгам. Ә ул мине якты йөз белән каршылый торган иде. Өйләнгән дә булыр идем үзенә, озакламый армиягә алдылар. Ә ирләрнең ник ачулары килә дисең? Чит кеше ияләшкәнгә... Теге хатын барысына да ошый, ләкин үзләренең һәммәсенең дә хатыннары бар. Тик барыбер эчләре поша — эз басмасын, янәсе. Тик мин шүрли торганнардан түгел идем. Шулай бер тапкыр яр буена тукталдык та, минем кулдаш көмешкәне шәп куа белә торган бер гаярь хатын янына элдертте, ә мин исә — җанаш янына. Өенә җитсәм, күрәм: сигезләп кеше мине көтеп тора. Ярар, дим эчемнән генә, боларын селкеп атарга була. Туп-туры тегеләрнең өсләренә киләм... Икәвесе юлга каршы төште: «Кая?», янәсе. Икесен дә якаларыннан эләктереп, кырыйда торганнар өстенә селтәп җибәрүем булды, бишәве берьюлы җиргә ауды. Тегеләр күмәкләшеп ябырылгач, минем дә йөрәк кузгалды, тотындым боларны дөпелдәтергә: эләккән берсе юлның икенче ягына чәчрәп барып төшә, күңел сөенеп куя хәтта. Шул арада боларга иптәшкә тагын берничәсе йөгереп килеп җитте. Тик шулай да бернишли алмыйлар. Шуннан соң казыкка тотынды болар. Мин дә карап тормадым, киртәдән бер колганы тартып алдым да тотындым айкарга! Олы сугыш китте. Минем колга озын — якын да җибәрмим. Таш ыргыта башлады болар... Оятсызлык инде. Нуйманыкыларның гомергә гадәтләре шул. Картлар алай да оялта башлады тегеләрне, кем шулай эшли — таш белән, дип. Болай да бер кешегә уникеләп кеше, бердәнбер кешегә бит, әле тагын таш күтәр, имеш. Оза-а-ак сугыштык шулай, мин инде тирләп чыктым... Шулчак ниндидер бер хатын: «Сал!» — дип кычкырып җибәрде... Эт җаннар түгел диң, арканнарга балта чабып, салны агызганнар. Ә елганың түбән агымында бусагалар китә, анда җитсә, салны чәчеп-таратып бетерәчәк, хезмәтең уптымы белән бушка китте дигән сүз. Кулымдагы колганы бер якка ыргыттым да сал артыннан чаптым. Нуймадан Кысыкка кадәр унбиш чакрымнар булыр, туктамый чабып бардым. Туры килсә, юлдан, килмәсә — туп-туры ташлар өстеннән йөгерүемне беләм: йөгермәс идем, салны кул-

дан ычкындырудан куркам. Куып җитәсеңме, әллә узып китәсеңме — белер хәл юк, шуңа күрә яр буйлатыбрак чабарга тырышам. Менә чабып карадым, ичмаса!.. Гомеремдә дә шул чаклы йөгергәнем булмады. Яшь тай кебек чаптым. Куып җиттем берчак. Йөзеп кереп, ниһаять, салга аяк бастым — ходайга шөкер! Озак та үтмәде, әлеге бусагаларга да җиттем. Анда икәү дә чак өлгерерлек, ә мин берьялгызым: юлбарыстай сикерә-сикерә, мин сиңа әйтим, ишкәкләрнең әле берсенә, әле икенчесенә ташланам, күлмәкне салып ыргыттым... Алып чыктым шулай. Чаптым да соң ул чакны!..— Емельян дәдәй, үзалдына елмаеп, башын чайкап куйды. Салны Кысык янында куып җитүемә соңыннан беркем ышанмады: була торган эш түгел, янәсе. Теләсәң, булдырасың аны.

— Ә соңыннан ник өйләнмәдең?

— Кайчан?

— Хезмәт итеп кайткач...

— Кая инде! Ул чакта күпмешәр ел хезмәт итә идек?.. Мин вакытыннан элегрәк тә кайттым әле, әлеге дә баягы, әсирлектән котылгач. Алай да... утыз биш яшьләр бар иде инде. Шуңарчы көтәләр димени сине? Ай-һай, акыллы да хатын иде инде үзе! Менә, үскәч, акыллыга өйлән. Хатын-кыз матурлыгы ул ир кешегә баштарак кукраеп йөрү өчен генә кирәк, ә аннары...— Емельян дәдәй сөйләвеннән туктады, уйчан кыяфәттә тәмәкесенең утлы күзенә карап, «кәҗә сыйрагы»н гыжылдатты.— Аннары башкасы кирәк була аның. Гөнаһысы кирәк түгел, минем бу бичәм дә акылга сай түгел иде.

Омельяниха әбекәйне мин хәтерли идем әле: миһербанлы карчык иде ул. Аларның бакчасы да читән артында гына иде. Шулай берчакны ул мине читән янына чакырып алды:

— Кил әле монда!

Килеп бастым.

— Әнә сезнең тавык салган боларны, күрәсеңме? — ди бу, итәгендәге унлап йомырканы күрсәтеп.— Әнә, читән астыннан юл ясап, монда кереп салган. Мә, ал. Бишәвен әниеңә бир, ә калган бишәвен,— әбекәй тирә-ягына каранып алды да, тавышын акрынайтып: — теге шаса (шоссе) юлдагыларга илтеп бир,— диде.

Шоссе юлда (трактта) ул вакыт тоткыннар эшли иде; безнең кебек бала-чагага алар янына барырга рөхсәт итәләр иде. Без аларга йомырка, шешә белән сөт илтә идек... Әлеге шул куртка кигәннәрнең берәрсе шешәдәге

сөтне эчеп куя да, җиңе белән шешә авызын сөрткәләп, әйтеп җибәрә:

— Әниеңә кайтарып бир, «Абый рәхмәт әйтергә кушты», диген.

— Ул әбекәйне хәтерлим,— дим мин.

— Ярыйсы болай, әйбәт кенә хатын иде. Әфсенне дә белә иде.

Һәм Емельян дәдәй шундый бер вакыйганы сөйләп бирде:

— Ярәштек без моны — абыем Егор белән икәү бардык. Таллыныкы иде ул (елга аръягында гына), алып кайттык... Туй итәбез, димәк ки. Күңел ачабыз. Миңа шул көннәрдә генә яңа пинжәк теккәннәр иде, әйбәт кенә бобрик пинжәк. Туйга дип тектергән идек инде, акчасын Егорка бирде, мин үзем шыр ялангач кайткан идем бит. И шул пинжәкне туйда ук чәлдереп тә киттеләр. Чынлап ук кайгыра башладым. Ә минем карчык әйтә: «Пошынма алай, сабыр ит әле: кайтарып бирмәсләрме»,— ди. «Кая инде ул кайтару!» — дип уйлыйм эчемнән генә. Кеше бик күп булды бит. Әмма шунысын беләм, безнең кеше түгел, мөгаен, кем дә булса Таллыныкылардан булыр: безнекеләр булса, ул пинжәк белән кая барсын? Ә ул вакытларда өйдә тегү тегә торганнар иде: тегүче машинкасын күтәреп килә дә, шунда ук үлчи, кисә, тегә башлый. Хәтеремдә, ике көн буе текте, тамагы да шунда үтә, шунда ук йоклый да. Ә минем хатын нишли: тегүчедән калган ямаулыкны алды да,— ә алар күп калган иде,— туз белән төреп, кызыл балчык белән мич авызына, теге, куе төтен өскә борылып китә торган җиргә сылап куймасынмы! Баштарак мин аңышмый тордым: «Нишлисең?» — мәйтәм. Ә бу әйтә: «Моннан соң һәр көнне иртән каракның күңеле тырналачак. Мичне ягып җибәрүгә, әнә шул туз кебек бөтереләчәк»,— ди. Ни булып бетте, дисең? Өч көннән соң шул Таллыдан бер мужик, минем хатынның кардәшләреннән берсе, килеп керде... Аркасына капчык аскан үзе. Керде бу, капчыгын почмакка куйды, шуннан дөп итеп алдыма тезләнмәсенме! «Гафу ит, гөнаһлы булдым. Пинжәкне мин алдым бит. Күзем кызыкты»,— ди. Капчыктан минем пинжәкне, аннары бер чирек аракы тартып чыгарды бу. Менә күрдеңме инде?.. «Тынычлык табалмыйм, азапланам»,— ди.

— Кыйнадыңмы соң? — дип сорадым мин.

— Куй әле!.. Үзе килгән кешене ник кыйнарга? Сипләдек моның чиреген, мин үзем дә берне куйдым, аны-

сын да очладык. Үзебез генә түгел, билгеле: хатыны белән бергә Егорны да чакырдым, тагын башка мужиклар килеп керде — үзенә бер туй кебегрәк булды. Мин инде сөенеп бетә алмыйм — пинжәге бик әйбәт иде шул. Шуннан соң ун ел кигәнмендер. Менә нинди иде ул — минем карчык. Ул вакытта нинди карчык булсын инде, ә үзе һәр нәрсәнең рәтен белгән... Урыны җәннәттә булсын.

Аларның биш улы, бер кызлары бар иде. Өчесе бу сугышта үлеп калды, ә калганнары шәһәргә чыгып китте. Емельян дәдәй калган гомерен ялгызы үткәрде. Күршеләре чиратлап кереп йөри, мичен ягып, ашарына хәстәрлиләр иде...

Карт мич башында ята, уфтанмый-сыктанмый, бер генә сүзен кабатлый:

— Алла ярдәм бирсен сезгә.. Мәрхәмәтен күрерсез әле,— ди.

Бер көнне иртә белән керсәләр — җан тәслим кылган картыбыз.

Ни дип әле мин бөек князь Алексей турындагы теге зур өзекне күчереп алдым? Үзем дә белмим. Акылымны кулларым кебек үк ике якка җәеп, шушы ике сынны берьюлы кочып алмакчы, аларны бер-берсенә якынрак китереп, фикерне эшләтмәкче булам. Башта ук шул иде теләгем, ә менә барып чыкмый. Берсе әллә нинди үҗәтлек белән Парижда кала бирә, ә икенчесе, кармагын тотып, Катунда басып тора. Бер халыкның балалары лабаса, дип тәкрарлыйм үз-үземә. Уйласаң, бәлки эчтән ачу кузгалыр иде, тик ачу да юк. Икесе дә күптән җир астында — бернигә яраксыз генерал-адмирал да, элекке матрос Емельян дәдәй дә... Шундый уй килә: әгәр дә алар тегендә берәр ничек очраша калсалар, ни булыр иде икән? Анда купшы эполетлар да, асылташлар да булмаса кирәк. Шулай ук сарайлар, сөяркәләр дә юк: бары тик ике рус җаны бергә очараша. Анда да аларның сөйләшерлек сүзләре булмас иде,— менә бит хикмәт нәрсәдә. Алар бер-берсенә ят дисәң дә ят инде,— мәңгегә ят. Зур да соң Рус-анабыз!



# ВАСИЛИЙ ШУКШИН ХИКӘЯЛӘРЕ

Василий Шукшинның беренче хикәяләре төрле газета-журнал битләрендә алтмышынчы еллар башында күренә. Һәм тиздән әдәбият сөючеләрне генә түгел, киң укучылар массасын үзенә җәлеп итә. Шул беренче үрнәкләрдә үк инде өлгергән каләм иясенең нык-лы кулы сизелеп тора.

Автобиографиясендә әйтелгәнчә, ул утыз яшендә яза башлаган. Беренче хикәяләр җыентыгы 1966 елда дөнья күргән. Һәм шуннан соңгы киеренке, дулкынландыргыч, озакка сузылыр дип шик-шөбһәсез көтелгән, шуңа күрә кинәт һәм вакытсыз өзелеп калуы аеруча аяныч тоелган ашкынулы иҗат дәвере...

Василий Шукшинның туган җире Алтайда, күп халыкларның чишмә башы булган, таулар арасындагы шаулы-йөгерек чишмәләрдән, Катун, Бия елгаларыннан бөек Обь дәрьясы барлыкка килгән яклардан ул. Аның иҗаты да шулай халык тормышының тирәннән килә торган агышларын үзенә сеңдереп, бүгенге совет әдәбиятының бер олы күренешенә, үзенә тартып торган тирән дәрьясына әверелә.

Шукшин Мәскәүдә Бөтенсоюз кинематография институтында белем ала, соңыннан күренекле кинорежиссер, сценарийлар язучы, кино артисты булып китә. Шукшинның хикәяләрендә дә кино сәнгатенә хас күп кенә сыйфатлар сизелеп тора.

Укый башлау белән үк, Шукшин хикәяләренең бер генә каләм остасыныкына да охшамаган булуын күрәбез. Алар чынбарлыкны күнегелмәгән, еш кына хәтта сәер тоелган яңа бер яссылыкта ача, тормышның без еш кына дикъкать бирми, күрми үтеп китә торган чагылыш-мизгелләрен җете, калку тасвирлап күрсәтә. Икенче төрлерәк әйткәндә, хикәяләрнең реалистик булуы көн кебек ачык, тик кайсырак яссылыкта ята ул — монысын атап кына әйтүе кыен. Моңарчы билгеле булган калыпларга сыеп бетмәгәннәре өчен шулайдыр ул. Монда, күрәсең, ул хикәяләрне бер үк темаларга язылган әсәрләр белән түгел, тормышның үзе белән чагыштырып карарга кирәктер.

Шукшинның әдәби геройлары күп төрле. Зур һәм кечкенә шәһәрләрдә, район үзәкләрендә яшәүче, төрле шөгыль һәм һөнәр ияләре алар. Ә күбесе — авылдан, игенче хезмәте, җир белән бәйле кешеләр — картлар, урта яшьтәгеләр, яшь белгечләр, мәктәп укучылары. Арада бар кире беткәннәре, хәтта үз киресенә катып, гомерләре буена кыек юлдан йөрүчеләре, шулай ук теге яисә бу «кимчелекләре», сәер холыклары аркасында төрле көлке хәлләргә калучылары, хәтта бәхетсезлеккә юлыкканнары да бар. Ә шулай да Шукшинның геройлары күбесенчә бик тә киң һәм садә күңелле, юаш, тормышка мөкиббән, фидакарь җанлы затлар. Шундый сыйфатлары чиктән ашып, күбесе «әкәмәт кеше», «авышкан», «чудак» исемен күтәргәннәр.

Тормышта азмыни әнә шундый дөньяга гашыйк, мәҗнүн, сәер

кешеләр! Әмма язучы аларны кайда һәм кайчан күргән, ничек күргән булса, шул килеш хикәяләренә кертеп утырткан дип уйлау ялгыш булыр иде. Чынбарлыктагы «кызык» кешеләрнең тәгәл тасвирламасы, күчермәсе түгел алар. Ул геройлар, әлбәттә, художникның хыялында туган, аның күңелендә генә телгә килгән. Барысы да Шукшин геройлары, аның иҗат җимешләре. Шуңа күрә дә әллә кайдан танылып торалар, башка бер әсәрдә, бүтән иҗат дөньясында алар яши дә алмаслар иде. Ягъни ул геройларга иҗатчының күңеленнән нидер күчкән һәм шул аларны берләштерә. Әнә шулай бер үк талант нурында коендырылган булганга сәнгать куәтенә ия дә инде алар.

В. Шукшин хикәяләрендә эчке рухи хәрәкәт, образларның яшәеше күбесенчә ниндидер көтелмәгән сәер вакыйгадан, очраклы бер хәлдән этәргеч ала. Әмма гади генә тоелган вакыйга да уйландыра, тормышның күзгә чалынмыйча, эчкәрерәк хәрәкәт иткән агымнарына алып керә. Кешеләр, аларның күңел тибрәнешләре, ташка баскан күк, җанга уелып кала.

Сорау туарга мөмкин: хикәяләрнең геройлары, гадәттә, ник шундый сәеррәк, хыялыйрак, «авышканрак» кешеләр икән соң? Әсәр героена без һәркайда күреп белгән «нормаль», гадәти кешеләр лаеклырак булмас идемени?

Монысы художникның иҗат позициясеннән килә. Эш шунда ки, язучының фикеренчә, бу, гомумән, һәр кешегә хас сыйфат. Һәр кешенең башка бер генә затка да охшамаган булуы, барлык кешеләрдән аерымлыгы — аның табигый асылы ул. Тиешле шартлар булганда, куе үсентеләр чыгарып, тармакланып үсеп китәргә сәләтле яралгы белән чагыштырырга мөмкин аны. Димәк, шарт булмаса, ул сүнеп, кибеп кала, ә кайбер шартларда аңардан әхлакый гарип, буш җанлы бәндә чыгарга мөмкин. Язучы сәер кешеләр коллекциясен җыймый, ә күңел күзе, художниклык зирәклеге белән андый сыйфатны һәр кешедә күрә белә. Хәтердән үткәрик: хикәя геройларының әлеге сыйфаты теләсә кайчан түгел, ә көтелмәгән минутта, ниндидер гадәти булмаган вакыйгалар уңае белән ачылып китә.

В. Шукшинның 1979 елда «Детская литература» нәшриятында басылып чыккан хикәяләр җыетыгына кереш мәкаләсендә Б. Панкин бу хакта болай дип яза: «Шукшинны кешеләрнең үзгә бер өлеше түгел, ә кешеләр күңеленең гадәттә яшеренеп ята торган үзгә бер өлеше кызыксындыра. Монысын ул үзенә генә хас бер зирәклек белән күрә. Шукшин геройларының бу үзгәлеге көндәлек тормыш ваклыкларыннан, бетмәс-төкәнмәс борчу-мәшәкатьләреннән аерылып тору, аның туктаусыз бертөрле әйләнешенә нәрсәнедер каршы кую омтылышы белән бәйләнгән; ул үз-үзеңне раслау, үз-үзеңә һәм тирә-юньдәге кешеләргә нидер исбат итү — кыскасы, гадәти тормыштан югарырак күтәрелү, көндәлек яшәештән өстен тору теләгеннән килеп чыга».

Менә шушы омтылыш төрле кешедә төрлечә чагыла: берәүләрне җитди эшләргә этәрә, икенчеләрнең сәер гамәлләрендә күренә, өченчеләрдә гарип рәвешләр дә ала.

Шул рәвешчә, хикәяләрнең геройлары нормаль һәм гадәти кешеләр булып чыга, тормыш-яшәешләренең әсәрләрдә тасвир ителгән сәгатьләре һәм көннәреннән гайре айларда һәм елларда алар гадәти тормыш алып баралар. Тик кеше җанының бер почмагы гына канәгатьлелек тапмый. Бер почмагы гына, әмма күңелнең иң нечкә бер урыны түгелме соң ул, дип әйтә кебек язучы. Башкача моны, кеше тормышының яшәлми калган мөһим өлешләре, дип тә

әйтергә булыр иде. Язучы, чыннан да, кешеләрнең яши белмәвенә, гомерне юк-барга әрәм-шәрәм итүләренә ачына. Аны шулай ук кеше гомеренең йотылып калуы, аңа үз вакытында табигый рәвештә ачылып китәргә ярдәм итәрлек шартлар булмавы әрнетә. Шул рәвешчә, В. Шукшин хикәяләрендә үзенчәлекле формада реаль тормыш каршылыклары чагылыш таба.

Язучы тасвир чараларын саран куллана, күп хикәяләрендә буяу-сурәтләрне урыны-урыны белән генә салып үтә. Ә шуннан калганын укучы үз хыялы белән тутыра, тулыландыра. Укучы эзләнә, уйлана, күңел дөньясын эшкә җигә. Бу да шулай ук В. Шукшин хикәяләренең аерылгысыз кыйммәтле бер сыйфаты.

*Рим Шириязданов*



# ЭЧТӘЛЕК

## 1988 ЕЛДА ТАТАРСТАН КИТАП НӘШРИЯТЫНЫҢ МАТУР ӘДӘБИЯТ РЕДАКЦИЯСЕ ТАТАР ТЕЛЕНДӘ ТҮБӘНДӘГЕ ПРОЗА ҺӘМ ПОЭЗИЯ КИТАПЛАРЫ БАСТЫРЫП ЧЫГАРАЧАК:

### I. Классик әдәбият һәм күптомлыклар.

Габделҗаббар Кандалый. **Шигырьләр һәм поэмалар.** 25 табак.

Габдулла Тукай. **Шигырьләр, поэмалар һәм әкиятләр.** Сувенир басма. Рәсемле. 16 табак.

Ибраһим Гази. **Әсәрләр,** 3 томда. 2 нче һәм 3 нче томнар («Онытылмас еллар» трилогиясенең 1 нче, 2 нче китаплары һәм «Гади кешеләр» романы). Һәр томы 30 ар табак.

Мирсәй Әмир. **Әсәрләр,** 3 томда. 3 нче том («Саф күңел» романының икенче кисәге). 30 табак.

### II. Аерым проза һәм драма әсәрләре җыентыклары.

Батулла. **Кичер мине, әнкәй!** (Пьесалар.) 25 табак.

Әхәт Гаффар. **Сызылып таңнар атканда** (пьесалар). 20 табак.

Аяз Гыйләҗев. **Дус кызым кияүгә чыга** (пьесалар). 25 табак.

Гәрәй Рәхим. **Иптәшләр үзебезнеке** (юмористик хикәяләр). 4 табак.

Зәки Зәйнуллин. **Үрләр аша** (повесть һәм хикәяләр). 8 табак.

Якуб Зәнкиев. **Иртеш таңнары** (роман). 18 табак.

Марсель Зарипов. **Югары траектория** (очерклар). 15 табак.

Әнисә Ибраһимова. **Китмә, бәхет!** (Повестьлар.) 8 табак.

Вахит Имамов. **Ир канаты** (повесть һәм хикәяләр). 8 табак.

Риза Ишморат. **Дусларым, остазларым.** Мемуарлар. 20 табак.

Әнәс Камал. **Март бураннары** (пьесалар, хикәяләр, истәлекләр). 15 табак.

Сәет Кальметов. **Ялгышны төзәтү** (хикәяләр, скетчлар). 4 табак.

Венера Касыймова. **Әллә язмышым, әллә ялгышым** (повесть). 18 табак.

Туфан Миңнуллин. **Өмет** (повесть һәм юмористик хикәяләр). 12 табак.

Рафаэль Мостафин. **Җәлилчеләр** (документаль очерклар). 14 табак.

Мөхәммәт Мәһдиев. **Фронтовиклар** (роман). 19 табак.

Җәмит Рәхимов. **Кыядагы чәчәкләр** (роман). 15 табак.

Сибгат Хәким. **Яшә, борчулы җаным** (публицистика). 20 табак.

Мәгъсүм Хуҗин. **Урак өсте болытлары** (повесть). 10 табак.

Фатих Хөсни. **Бер яшьлектә, бер картлыкта** (повестьлар һәм хикәяләр). 30 табак.

Солтан Шәмси. **Җәяүле буран** (повестьлар һәм хикәяләр). 10 табак.

Фаил Шәфигуллин. **Кешелек тавы** (юмористик хикәяләр). 20 табак.

## III. Поэзия

Гамил Афзал. **Шундый-шундый эшләр** (юмористик һәм сатирик шигырьләр). 10 табак.

Салисә Гәрәева. **Тау сукмагы** (лирик шигырьләр). 4 табак.

Рифгать Закиров. **Ай сөярмен, ел сөярмен** (шигырьләр). 3 табак.

Гөлшат Зәйнашева. **Илле җыр.** 4 табак.

Ркаил Зәйдуллин. **Көрәзә** (шигырьләр). 3 табак.

Ләис Зөлкарнәев. **Кар өстендә алмалар** (шигырьләр). 3 табак.

Фирая Зыятдинова. **Язгы ярсу** (шигырьләр). 3 табак.

Нурия Измайлова. **Минем җәй** (шигырьләр). 4 табак.

Зиннур Мансуров. **Ваем** (шигырьләр). 4 табак.

Газинур Моратов. **Мин дөньяны тыңлыйм** (шигырьләр). 3 табак.

Роберт Рәкыйпов. **Хәтер урамы** (шигырьләр). 4 табак.

Кадыйр Сибгатуллин. **Инану** (шигырьләр һәм поэма). 5 табак.

Булат Сөләйманов. **Ак метеор** (шигырьләр). 4 табак.

Рахмай Хисмәтуллин. **Яшенле тау** (шигырьләр). 4 табак.

Фәнис Яруллин. **Тозлы тамчы** (сайланма шигырьләр). 15 табак.

## IV. Тәрҗемә әсәрләр

Евгений Евтушенко. **Казан университеты. Әни һәм нейтрон бомба** (ике поэма). Русчадан Марс Шабаев тәрҗемәсе. 6 табак.

Куприн А. И. **Повестьлар** («Молох», «Олеся», «Алышу», «Гранат кашлы беләзек»). Русчадан Рәис Даутов тәрҗемәсе. 27 табак.



**Шукшин В. М.**

Ш84 Урак өсте: Хикәяләр./Русчадан Рим Шириязданов тәрҗемәсе.— Казан: Тат. кит. нәшр., 1987.— 172 бит.

Бу китапка күренекле совет язучысының әдәби мирасыннан сайлап алынган хикәяләре тупланды.

Ш $\frac{4702010200-304}{М132(03)-87}$ 87—87 ББК 84.Р7-4

*Василий Макарович Шукшин*

ЖАТВА

Рассказы

(на татарском языке)

Художнигы Е. Дербилова
Рецензенты Г. Шәрәфетдинов
Редакторы Ф. Зыятдинова
Художество редакторы Ф. Хәсьянова
Техник редакторы Ә. Трофимова
Корректоры Т. Шакирова

ИБ № 4653

Җыярга тапшырылды 13.07.87. Басарга кул куелды 22.10.87. Форматы 84×108[1]/32. Китап-журнал кәгазе. Литературная гарнитурасы. Кабарынкы басма. Шартлы басма табагы 9,2. Шартлы буяу-оттиск 9,5. Нәшер-хисап табагы 10,3. Тиражы 15 000 экз. Заказ Р-360. Бәясе 80 тиен.

Татарстан китап нәшрияты. 420084. Казан, Бауман ур., 19.
Татарское книжное издательство. 420084. Казань, ул. Баумана, 19.

Татарстан АССР Нәшрият, полиграфия һәм китап сәүдәсе эшләре дәүләт комитетының К. Якуб исемендәге полиграфия комбинаты. 420084. Казан, Бауман ур., 19.

